# שטערנ

ליטעראריש-
קינסטלערישער
אונ פאליטיש-
וויסנשאפטלעכער
כוידעש-זשורנאל

מינסק

1935



1

אינהאלט

# פון צענטראל-קאָמיטעט פון דער אל-פאַרבאַנדישער קאָמוניסטישער פּאַרטיי (באָלשעוויקעס).

דער צק אלקפּ (באָלשעוויקעס) טיילט מיט מיט א גרויסנ טרויער דער פּארטיי, דעמ ארבעטער־קלאס אונ אלע ארבעטנדיקע פונ אונדזער לאנד אונ פונ דער גאנצער וועלט, אז דעמ 25־טנ יאנואר 1935 י., 14 אזייגער מיט 30 מינוט איז געשטאָרבנ פונ א הארצ־סקליעראָז דער מיטגליד פונ פּאָליטביוראָ פונ צק אלקפּ(ב), דער פארטרעטער פונ פּאָרזיצער פונ ראטספאָלקאָמ פססר אונ דער פּאָרזיצער פונ דער קאָמיסיע פאר סאָוועטישנ קאָנטראָל באמ ראטספאָלקאָמ פססר

# כ׳ וואלעריאנ וולאדימיראָוויטש קויבישעו.

דער כ׳ קויבישעו איז געשטאָרבנ אפנ שלאכט־פּאָסטנ, פּאָרזעצנדיק א גרויסע מעלוכישע אונ פארטייאישע אָנגעשטרענגטע ארבעט ביז דעמ לעצטנ מאָמענט פונ זיינ לעבנ.

דער כ׳ קויבישעו איז געוועזנ א מוסטער פונ א פּראָלעטארישנ רעוואָליוציאָנער, א קאָנסעקוועטנ לענינעצ, אומקאָמפּראָמיסלעכנ צו די סאָנימ פונ דער פארטיי אונ ארבעטער־קלאס אונ זעלבסטאָפּפערדיקנ קעמפער פאר דער זאכ פונ קאָמוניזמ.

זיינ רעוואָליוציאָנערע טעטיקייט הייבט זיכ אָנ אינ פעריאָד פונ דער ערשטער רוסישער רעוואָליוציע. פאר די יאָרנ פונ זיינ באָלשעוויסטישער שלאכט־ארבעט איז דער כ׳ קויבישעו דורכגעגאנגענ דורכ די צארישע טורמעס אונ פארשיקונגענ, ווי א זעלבסטאָפּפערדיקער קעמפער פונ דער לענינישער פארטיי.

אינ די יאָרנ פונ בירגער־קריג איז דער כ׳ קויבישעו איינער פונ די אָנגעזעענסטע פּאָליטישע אָנפירער פונ דער רויטער ארמיי.

אלס א גרויסער אָרגאניזאטער, אונ אָנפירער פונ אונדזער מעלוכישער אונ ווירטשאפטלעכער בויונג, האָט דער כ׳ קויבישעו אָפּגעגעבנ אלע זיינע קרעפטנ דער זאכ פונ סאָציאליזמ.

די אומבאגרענעצטע איבערגעגעבנקייט דער פארטיי, זעלבסטאָפּפערדיקע אומדערמידלעכע ארבעט פארנ וווילזיינ פונ די ארבעטנדיקע פונ וואלעריאנ וולאדימיראָוויטש קויבישעו וועלנ דינענ אלס ביישפּיל פאר די מיליאָנענ פּראָלעטאריער אונ ארבעטנדיקע אינ זייער גרויסנ קאמפ פארנ טריומפ פונ קאָמוניזמ.

**צענטראל-קאָמיטעט פון דער אלפאַרבאַנדישער קאָמוניסטישער פאַרטיי (באָלשעוויקעס).**

פראָלעטאריער פון אלע לענדער, פאראייניקט זיך!

# שטערן

יאנואר 1935 — עלפטער יאָרגאנג — № 1

מוישע נאדיר

## כ'קום נעענטער צום טאָג

כ'קום נעענטער צום טאָג,
כ'קום נעענטער צו אײַך,
און קוקט ניט מיט כשאד, מײַנע ברידער.
איך קום דאָך ווי איר פון דער אָרעמער גאס,
איך קום דאָך ווי איר פון דער נידער.

און האָב אמאָל מיט גײַוועדיק וואָרט
מיט זשעסטן געפלאָכט און געקרונציקט —
ס'האָט מיך ס'לעבן געפאטשט שווער גענוג.
און אויגן און ליפּן פארוווּנדיקט.

כ'קום נעענטער צו דיר,
געטרײַ מיר דײַן האנט
אָ, כאווער אפ בלוטיקע וועגן.
ניט שטיי אין מײַן טיר
אין טאָפּעק געשפּאנט.
ווי א גאסט אפ א ווײַל, אפ א רעגע.

ניט פרעמדט זיך פון מיר
אָ, נאָענטסטע מײַן,
איך טאָר מיך פון אײַך ניט פארפרעמדן.

איך דריי אײַן דעם לאָמפּ
פון מײַן בליציקן וואָרט
קעדיי אײַך
די אויגן ניט בלענדן.
פארשטייט מיך און גלויבט מיר,
און גלויבט אז מײַן אויג
קאָן קיינמאָל ניט זאָגן קיין ליגן.

איך ברענג אײַך די זאפט
פון מײַן װײטיקדיק װאָרט
אין פראָסטן
אין ערדענעם קריגל.

איך קום זיך ניט בױגן
אפילו צו אײַך,
אפילו צום הארץ מײַנעם אויך ניט.

מײַן צאפלען, מײַן צוקן
װערט מילדער,
װערט װײך,
אז איך װײס אז מײַן הויך
איז קײן הויך ניט.

איך שטעל מיר
קײן גאָלדנע מאצײװעלע ניט.
איך לעב ניט פאר װײַרויך און לאָרבערס,
איך גײ מיט די קעמפנדע אָרעמע מיט
און טראָג מײַנע פלײצעס װי סאָרבעס.

איך װיל אײַך ניט זאָגן
אז ליב האָב איך, ליב
די שטומע די שטױנענדע מאסן,
װען זײ הײבן אָן ברױזן
װי שטראָמען סאָפּ מערץ
װערן יאָרהונדערטער שליוזן צעפלאצן.

איך װיל אײַך ניט גלעטן
מיט סאמעטן װאָרט
אָט דאָרט, װוּ עס װײטיקט צום ארגסטן.
איך װיל אײַך נאָר זאָגן
ביז איר זײַנט ניט זאט
װעט אײגענער ביסן מיך װארגן.

נו, זאָל זײַן גענוג.
איך קום זיך פאר אײַך
מיט גרויסע פארדינסטן ניט רימען, —
איך װיל נאָר אז איר,
אז איר נאָר אלײן
זאָלט װערן די שטים פון מײַן שטימע...

און וואָס נאָך?<br>
כ׳האָב מײַן מאמען דאָך זיכער געליבט, —<br>
ס׳קען קײנער, מיר דאכט, מער ניט ליבן, —<br>
דאָך האָב איך איר קײנמאָל<br>
קײן זיסענקע בריוו<br>
קײן כניפעקע בריוו ניט געשריבן.

איז קומט נעענטער צו מיר<br>
און שרײַט דורך מײַן מויל<br>
און זינגט דורך מײַן הארץ,<br>
דורך די אויגן.

איך קום זיך ניט בוקן<br>
ניט שמייכלען צו אײַך,<br>
איך קום זיך צו קײנעם ניט בויגן.

מ. קולבאק

# אויסערגעווייטלעכע פּאַסירונגען מיט בערען אונטערוועגנס

(פונעם צווייטן בוך „זעלמעניאַנער“)

דער קאָרפּוס האָט זיך געטראָגן אַף נאַסע פערד. דער קאָרפּוס האָט זיך געטראָגן מיט אָפּגעסמאַליעטע טשופּרינעס, מיט דורכגעריכערטע שינעלן.

אַ גאַנצע נאַכט איז געגאַנגען קאַוואַלעריע דורך דעם גראָדנער וואַלד. ווו נאָר אַ קליין בערגל האָבן זיך באַוועגט אַפן הוילן האָריזאָנט סילועטן פון קליינע ראַזיעזדן אין שפּיציקע שלעמען, מיט פאַרגליווערטע באַגנעטן אַפן אויסגעשטערנט הימל.

גראָדנע איז געפאַלן.

איבער די פאַרנעפּלטע בעראָזעווע שליאַכן האָבן זיך געשלעפּט רעשטלעך פון צעקלאַפּטע פּוילישע אָבאָזן.

די „רייטנדיקע פּעכאָטע“ האָט געשפּאַרט פון אומעטום; פון אַהינטער יעדן וועלדל האָט זי פלוצלונג אַרויסגעריטן, געפלויגן דורך די יידישע שטעטלעך, פאָרסירט טייכן און שטענדיק אַרומגעכאַפּט, קימאַט ווי מיט די הוילע שווערדן, דעם לינקן פלאַנג פון סוינע.

די אומעטיקע שטיק ערד פון דווינע ביז צום ווייסל, די וועלדער, די זומפּן און טייכן זיינען פלוצלונג באַלויכטן געוואָרן מיט אַ קאַלטן שוידערלעכן גלאַנץ פון די פינף טויזנט סאַבליעס פון קאָרפּוס.

עס האָט געלעבט די געגנט בלויז מיט די טויזנטער סאָלדאַטן, אַוטאָמאָבילן, לאַנגע פּאַמעלעכדיקע אָבאָזן, וואָס זיינען אַרויסגעקראָכן ווי פון אונטער דער ערד.

---

דער ען־ער פּאָלק איז געשטאַנען אַהינטער ביאַלעסטאָק. ערגעץ, ניט ווייט פון אַ שטעטל, באַ אַ שטילן וואָקזאַלכל, האָט אָפּגערוט בערעס עסקאַדראָן.

ווער ווייס צוליב וואָס בערע האָט עס דעמלט געדאַרפט אַראָפּכאַפּן זיך אין שטעטל? קען זיין, שולדיק איז אין דעם פּאָרשניעוו, וואָס איז געווען אַ ווילדער רויכערער און ער האָט געמיינט, אַז בערע וועט אים קריגן טאַבעק אין שטעטל. נאָר, אַז דער עסקאַדראָן האָט באַוויזן אָפּצוטרעטן אין אָרדענונג (פּאָרשניעוו האָט אַוועקגעפירט בערעס פערד), ווען דאָס שטעטל איז אַריינגעפאַלן צום סוינע, קען מען זען פון דעם, וואָס דער זעלביקער עסקאַדראָן איז שפּעטער באַלוינט געוואָרן פאַר אַן אַטאַקע אַף פּוילישער פּיעכאָטע ערגעץ הינטער לאָמזשע.

בערע איז דעמלט אומזיסט אונ אומנישט ארײַנגעפאלנ צו די פאָליאקנ, אונ אפ אזא מאָדנעמ אויפנ, אז ער האָט עס אפילע ניט באמערקט.

אינ שטעטל איז ער אוועק מיט דעמ בעראָזעווער טראקט, געגאנגענ פריילעכ, שיר ניט מיט א געזאנג. דאָרטנ אינ שטעטל האָט ער זיכ ארומגעדרייט איבערנ מארק, דורכגעגאנ־גענ אלע קראָמענ אונ פארנאכט האָט ער באשלאָסנ ארײַנגיינ אָפגאָלנ זיכ צומ שערער.

דער שערער פונ שטעטל איז געווענ א טויבער. דער שערער פונ שטעטל האָט אימ טויבערהייט אינ דער האלבפינצטערניש געשאָרנ, געגאָלט, געפארעט אימ אפילע מיט הייסע טיכער.

דער שערער איז געווענ א טויבער אונ ניט געהערט ווי די צײַט גייט.

נאָכדעמ, אז בערע איז פונ אימ ארויס, האָט ער שוינ געפונענ דאָס שטעטל א פאר־האקטע אפ אלע זאוואלעס, א געפאלענע אינ טיפנ כאלאָשעס.

אינ דער גרויסער שטילקײַט איז דאָס שטעטל געלעגנ פארקראָכנ טיפ אינ זיכ אונ ארויסגעשטעלט עפעס אביסל צו גרויסע שטיבער צומ דרויסנ. אפ דעמ שמאָלנ געסל פונ וואָקזאל איז געפלויגנ א קליינער פוילישער ראזיעזד.

דעמלט האָט זיכ בערע ארויפגעדרייט פונ די ליידיקע, זײַטיקע געסלעכ. ער איז אוועק פונ שטוב צו שטוב אונ געקלאפט אינ די פארהאקטע טירנ; געמיינט האָט ער, אז מע וועט אימ עפענענ.

בא א ראָג געסל האָט ער פלוצלונג דײַטלעכ דערהערט א לאנגזאמענ טופענ פונ גע־דיכטע רייענ פאָדקעוועס. דער סוינע איז, הייסט עס, טאקע דאָ נאָענט לעבנ אימ.

פונ אימפעט ווענג האָט ער געפרוווט אנ עפנ טאָנ דאָס טירל פונ א דערבײַיִקנ טויער, האָט זיכ דאָס טירל דאָסמאָל גראָד געעפנט אונ ער איז געבליבנ שטיינ אינ א הויפ.

## דער בעקער

דאָ האָט געוווינט א בעקער. אדורכ דעמ קליינעמ בלאָטיקנ פענצטערל איז געווענ צו זענ, ווי עס בלעטערט זיכ א פײַער אינ אויוונ, ווי א פיצל ייִד, אינ איינ העמד, בייגט זיכ אונ רוקט לאָפעטעס אינ אויוונ.

אז דער בעקער איז געווענ א ייִד מיט א ווײַטנ קוק, האָט מענ געקענט ארויסזענ שוינ אינ דער ערשטער מינוט. דאָס האָט מענ געקענט ארויסזענ פונ דעמ, וואָס ער האָט באלד געהייסנ די ווײַבער אינ שטוב (א ווײַב מיט א טאָכטער) שווײַגנ, צוגעלייגט דעמ פינגער צומ מויל, אונ בערענ האָט ער אָנגענומענ באמ ארבל, ארויס מיט אימ אדורכנ פירעס אינ טונקעלנ שטאל ארײַנ.

— באָכער, אז מע וועט דיכ נעמענ פונ דאנענ, ווייס איכ ניט פונ וואָס צו זאָגנ.

בערע האָט זיכ, אלזאָ, דעמלט פארקליבנ אינ א שטאל.

אינדערפינצטער האָט ער דערשמעקט דעמ גערוכ פונ הינער אפ א סידעלע, נאָכדעמ, אז די אויגנ האָבנ זיכ צוגעוווינט, האָט ער זיי אויכ דערזענ צונויפגעטוליעטע אפ א דראָנג אינ א ווינקל שטאל, ברעקלעכ קוילעס האָבנ זיכ געשאָטנ פונ די פארשלאָפענע אויפעס, ווי זיי וואָלטנ דאָ ריידנ אפ א הינערשנ אויפנ פונ שלאָפ.

ארומ אונ ארומ איז געווענ טוכלע אונ פינצטער.

באנאכט איז דעמ בעקערס מיידל ארײַנ אינ שטאל:

— באָכער, נאט אײַך ברויט!
אפ מאָרגן האָט זי אים אַרײַנגעטראָגן א טעפּל זופּ, וואָס ער האָט אָפּגעגעסן מיט דאַנק און געזעצט זיך באַלד ווארטן אפ מיטאָק.
דער עלנטער בערע האָט געלעבט אַליין מיט די אַלטע בערווענעס אין די ווענט און מיט די ראָבע הינער, וואָס האָבן אים געפּיקעט אין די שטיוול. ליגנדיק אין שטאָל אפן בויך, האָט ער געצויגן די הערלעך פון וואָנצן, אַלץ אָפּטער זיך דערמאָנט אָן פּאַרשניעוון, דעם פרײלעכן יונג, וואָס איז אים געריטן בא דער רעכטער זײַט:
— בערקאַ, טי ספּיש?
אזוי איז בערע דעמלט ערגעץ געלעגן אין א שטאָל און געבענקט.
... א יעסנדיקע נאַכט אין פעלד. א שלאָפּס רעגן גיסט פון די נידעריקע כמאַרעס. די נאַסע פערד שטײען אינדערפינצטער. אַרום א קלײנעם פײַער זיצט דער גאַנצער ווזוואָד: קריוואָשײעוו, פּאַרשניעוו, מיטראָפאַנאָוו, אַנדריי און נאָך און נאָך... אין זשאַר באַקן זיך קאַרטאָפל פאַרן ווזוואָד. דערנאָך האָט פּאַרשניעוו געזונגען אין דער גרויסער נאַכט. אַלע זײַנען געזעסן אַרום אים, ווי אין א טײַך, און דער רעגן האָט געגאָסן פון די אַרבל, פון די וואָנצן, פון די פּאַטלעס האָר.
אזוי איז בערע דעמלט געלעגן אין א שטאָל און געבענקט.
אָוונט-צו האָט זיך דאָס בעקערל געפּאָרעט אין הויף. ער האָט באַטאַפּט די זאַוואַלעס, די שלעסער, געהאַקט מיט די לאָדן. אין שטאָל איז נאָך דער קלאַפּערײַ געדיכטער געוואָרן די טוכלע שווײַגעניש, געמישט מיט די בריקלעך הינערישע שטימעס אפ דער סידעלע.
בערע איז דעמלט געלעגן אין שטאָל און געבענקט.
שפּעט באַנאַכט איז דאָס צעכראַסטעטע בעקערל — קענטיק ערשט פון לעבן אויוון — אַרײַנגעלאָפן אין שטאָל מיט א בינטל בגאָדים אונטערן אָרעם:
— נאַ, טו אָן, באָכער, און קום אין שטוב אַרײַן...
שפּעטער איז בערע שוין געזעסן באַם ליכטיקן טיש אין א קירצער אָפּגעקראָכענער קורטקע און אפן קאָפּ האָט ער געהאַט א ריפּסענע שאַבעסדיקע היטל, וואָס פּײַנע באַלע-באַטים טראָגן אין בעסמעדרעש.
דער פײַער אין אויוון האָט געוואָרפן א גאָלדענע שײַן אפ א האַלבער שטוב, און דאָס פּיצל בעקערל איז שוין צוריק געשטאַנען צווישן די לאָפּעטעס, געדרוקט שטעקנס אין פײַער און אַרויסגעשלעפּט פון דער היץ לאַנגע ברעטלעך געבעקס:
— באָכער, קײַ בײגל!
בערע האָט געקײַט פון דער קופּע הייסע, ברוינע בײגל און געוואָרפן פון צײַט צו צײַט א פאַרגלײַסטן קוק אפ דעם בעקערס מײדל באַם טיש, וואָס האָט צו אים אַריבער-געשמעקט מיט טשערנעשקע.
— באָכער, זײַ ווי בא זיך אינדערהיים...
— באָכער, נעם א גלעזל טיי...
און דערנאָך האָט ער זיך געווענדעט צו דער טאָכטער:
— לײטשע, אַלעמײַ לײענסטו ניט ס'ביכל?
לײטשע האָט דעמלט אַראָפּגעלאָזן די אויגן צום ביכל.
דער פײַער האָט געפּאָרפּלט אין אויוון. שמוציקע רינגלעך שווייס האָבן אַראָפּגערונען פונעם בעקערס שוואַרץ בערדעלע אפ דער צעכראַסטעטער ברוסט; די שטעקנס און לאָ-פּעטעס זײַנען געפלויגן אהין און צוריק, און איבער אַלעמען האָט געקנאַקט זײַן דינ

קעלכל, געכליפעט און געזיפצט איבער די צעראבירטע קראָמען אין מארק, איבער דער אײדע ייִדן, וואָס זײַנען בעדילהאדאל געוואָרן פון די לעצטע פאָליאקן.

עס זיפצט דאָס בעקערל.

ווארפנדיק אָבער אן אויג אפ בערען, פארקערעוועט דאָס זיסע קעלעכל פלוצלונג אָן א זײַט; ער וויל, נעמלעך, ארויסבאקומען, צי איז ניט אמאָל דער באָכער א באוויַבטער, צי איז ניט אמאָל ארויסגעוואָרפן די גאנצע טירכע.

בערע זופט די הייסע גלעזלעך טיי, קוקט אין ספאָדיק און שווײַגט, ווי ס׳איז דער שטייגער פון זעלמעניאנער.

טוט דאָס בעקערל א זעץ ארײַן אין אויוון א שטעקן מיט בייגל.

— וואָס איז דער אָפּהאלט? א טאטע מאמע האָט מען דאָך מיסטאמע? און א שטיקל „מאַיאָמאָשטש" האָט מען דאָך מיסטאָמע אויך? נו, און א שײַטל איורע אָפּזאָגן קען מען דאָך מיסטאָמע? און אין די קלאסן איז מען דאָך מיסטאָמע ניט געגאנגען, וואָס—ניין?

בערע שאָקלט מיט דעם קאָפּ.

— אָבער א שטיקל מלאָכע אין האנט האָט מען דאָך מיסטאָמע? קענסטו מיר ניט זאָגן, באָכער, וואָס דו טוסט?

— איך בין א גארבער.

— א גארבער גאָר?... נו, איז וואָס איז דאָ דער אָפּהאלט? האָט מען דאָך אָפּגעשפּאָרט עטלעכע קערבלעך מיסטאָמע? און מע איז דאָך מיסטאָמע באקליידט און באנייט אויך? נו, און אז דער אויבערשטער העלפט, מע וועט קומען פון די מילכאָמעס געזונטערהייט, פאר־וויקט מען אליין א פעלכל און מע ווערט א באלעבאָס פאר זיך. ניין? נו, איז וואָס איז דאָ דער אָפּהאלט? ווי אלט ביסטו, אונדז אלעמען צו לענגערע יאָר?

— צוויי און דרײַסיק.

— צוויי און דרײַסיק?—האָט געכאפט דאָס בעקערל א לאָפּעטע און ארײַנגעוואָרפן אין אויוון,—נו, איז מען דאָך אין די רעכטע יאָרן, אין סאמע בלי! מײַן לייטשע איז פונקט מיט א יאָר צען ייִנגער פאר דיר. שעם זיך, באָכער, שעם זיך, איך אין דײַנע יאָרן האָב שוין לאנג כאסענע געהאט...

פונדעסטוועגן איז נאָך בערע יענע נאכט געגאנגען שלאָפן אין שטאל (א באלאָנעס פון א מענטשן צו האלטן דעם איידעם זײַנעם אין שטאל!).

אפ מאָרגן האָט מען אים ווידער ארײַנגערופן אפ א גלעזל טיי.

די שוויגער איז געווען אָנגעטאָן אין א נײַער כאטשיילע. בערע באם סאמאָוואר, לייטשע — פון דער אנדער זײַט, נאָר פארשטאָפּט זײַנען פונקט דעמלט געווען ביידנס געדאנקען. לייטשע האָט געשמאכט, געדארפט האָט זי עפּעס זאָגן צו בערען און ניט געוווסט וואָס.

דעמלט איז דאָס פארשלאָפענע בעקערל מיט דעם צעפודלטן בערדעלע ארויסגעשפרונגען פון הינטערן אויוון. אונטערהאלטנדיק די גאטיעס מיט דער האנט, האָט ער געטענצלט איבערן שטוב און געטײַנעט:

— וואָס איז עס פאר א וועלט? עס זיצן א באָכער מיט א מיידל, יונגע קינדער, טוט מען אמאָל א לאך, א שטיפ, ווי עס פירט זיך דאָרטן... כ׳וויס, באלײַטן זיצט מען און מע לושטשעט סיעמעטשקעס, מע קושט זיך אפילע...

ער האָט אופגעהויבן דאָס פאָרהענגל פון פענצטער און ארויסגעקוקט אין דרויסן:

— און פאַרוואָס טאָקע ניט ארויסגיין שפּאַצירן? א שיינער טאָג. מע זעצט זיך אוועק אפן גראָז, אביסל רעדט מען פון די ביכלעך—וועגן פייגעלעך, וועגן קאַראַסקעלעך, דער־נאָך רעדט מען דאָרטן... וועגן ליבע־שמיבע, יונגע קינדער!...

---

באַטאָג זײַנען בערע מיט לייטשען ארויס אהינטערן שטאָט. פון לייטשען האָט גע־שמעקט מיט זייף, געגאַנגען האָרט נעבן באָכער מיט ברענענדיקע באַקן און געשפּונען אַרום אים די נעצן פון ליבע. אַרום און אַרום האָט זיך די ראָזע לופט געגאָסן אפ דעם זאַמ־דיקן וועג באַרג אַראָפּ, און אפ דעם ערשטן גרינס פון די פעלדער.

אפ א הילצערנעם בריקל איבער א טײַכל, אַנגעשפּאַרט אָן דעם בעראָזעווען פאַרענצל, זײַנען זיי נאָכדעם לאַנג געשטאַנען און געקוקט אין וואַסער אַרײַן. דעמלט האָט לייטשע אַרויסגענומען פון קעשענע א הויפן סיגמעטשקעס:

— געניסט,— האָט זי געזאָגט,—געניסט!

ער האָט א גוטן שמייכל געטאָן, אופגעהויבן די רויִקע זעלמעניאַנישע אויגן און ערשט איצט דערזען לייטשען א שטאַרק נאָענטע. עס איז געווען אָנהייב פרילינג. האָט ער קאַלטבלוטיק גענומען לושטשען די סיגמעטשקעס, ווי זעלמעניאַנער טוען אין אזוינע פאַלן.

ער האָט געפרעגט:

— ווייסט איר ניט, וווהין גייט אָט דער וועג?

— קיין וואָלקאָוויסק.

— און פון וואָלקאָוויסק?

— קיין סלאָנים!

— און פון סלאָנים?

— קיין לידע.

— ס'איז דער וועג אפ ווילנע, וואָס?

— אפ ווילנע.

ער האָט זיך פאַרטראַכט און אַראָפּגעקוקט צום טײַכל. דאָס וואַסער איז געווען העל ביז צום גרונט. א זילבערנע פלאָטשע איז געשטאַנען רויִק אינעם קלאָרן וואַסער, אפ איין אָרט, ווי א צוגעשמידטע.

לייטשע האָט געפרעגט:

— איר האָט אמאָל געשפּילט א ליבע?

— ניין.

— טאָ שפּילט איצטער...

זי האָט עס אָפּגעזאָגט מאָדנע שטיל, מיט אן איימע פאַר די אייגענע ווערטער, און ער האָט אפ איר פלוצלונג א קוק געטאָן פון א זײַט מיט א שטומען אָנגעגאָסענעם אויג.

— נו?

- וואָסי?—האָט ער געפרעגט הויך.

— פאַרוואָס קושט איר זיך ניט.

---

אינאָוונט זײַנען זיי אַרײַן צוריק אין שטעטל. זי איז געגאַנגען אָנגעלענט אָפּ זײַן אָרעם, ווי אַ ווײַבל נאָך דער כאַסענע. דעמלט האָט איר בערע געזאָגט:

— הײַנט באַנאַכט גיי איך אַוועק.

— וואָס?

— הײַנט באַנאַכט,— האָט בערע געזאָגט,— גיי איך אַוועק.

די זון איז פאַרגאַנגען. די זון האָט באַגילדן די שפּיצן פון די פאַבריקן און די קליינע שײַבלעך פון די שטיבער. ערגעץ ווו, אין אַ באַלעבאַטישער שטוב, האָט מען שוין אָנגע-צונדן אַ לאָמפּ. דאָס בעקערל רוווַן (מע האָט אים גערופן רוווַן) איז געשטאַנען באַם טויער און אומגעדולדיק געצופּט דאָס בערדל.

ער האָט געטראַכט וועגן ליבע־שמיבע.

און אַז די יונגע פּאָר האָט זיך נאָכדעם באַוויזן אין גאַס איז ער זיי אַרויסגעשפּרונ-גען אַנטקעגן, געשמייכלט מיט דעם ערנסטן נעבעך־פּנעמל און באַלד גענומען אויס-פאָרשן:

— געגולײַעט, האַ?

---

שפּעט באַנאַכט, איידער בערע איז אַרויס פון שטעטל, איז באַם בעקער אין שטוב אָנ-געגאַנגען אַ שאַרפע קריג. דער בעקער האָט געטײַנעט, אַז בערע האָט אים פּראָסט־פּאָשעט בעדילהאַדאַל געשטעלט און ער האָט גערופן דעם יאָוון צו מענטשן. שכיינים האָבן זיך אַרײַנגעמישט און קוים אַרויסגעראַטעוועט דעם עלנטן שטומורע פון זײַנע הענט, וואָרעם ווי מע גיט איבער האָט זיך דאָס בעקערל אַפילע געגרייט צו אים שלאָגן.

— זאָל זי זאָגן,— האָט געשריִען רוווַן,— לייטשע, רייד דו!

נאָר לייטשע איז פלוצלונג אַרויסגערונען פון שטוב. אַזוי אַרום, האָט זי ניט געקאָנט איבערגעבן פאַר מענטשן, וויאַזוי בערע איז צו איר צוגעשטאַנען. דער בעקער האָט דעמלט געפּאָדערט, מע זאָל, לעכאָלאַפּאָכעס, אויספרעגן זײַן ווײַב און געמיינט האָט ער, אַז ווײַבאַלד זי איז אַ פּרויענצימער וועט זי אויך קאָנען אָפּמאָלן די זאַך. פאַרשטייט זיך, אַז אין אַזוינע זאַכן האָט שוין די אַלטע ניט געקענט זאָגן עפּעס אַזוינס, וואָס זאָל האָבן אַ האַפט.

בערע האָט טיף אָפּגעטעמט ערשט אָפּ יענער זײַט שטעטל. ער האָט אַראָפּגענומען דאָס היטל, דאָס ריפּסענע היטל, און זיך אָפּגעווישט מיטן אַרבל דעם שווייס, ווי נאָך אַ שרעקלעכער הייסער שלאַכט.

---

אַ גרויסע שוואַרצע נאַכט. וואַסערן האָבן געשוועקט ערגעץ קליינע שטיינדלעך באַם וועג. וואָרעמע ווינטן האָבן זיך געבראָכן אין די צווײַגן. די ערד האָט געטעמט ברייט און געשמעקט האָט אַפילע דער זאַמד, דער פײַכטער זאַמד פון טראַקט.

אַ ריר פון אַ שווערער צווײַג האָט זיך אָפּגערופן אָפּ די פעלדער מיט אַ קרעכץ.

בערע איז געגאַנגען מיטן וועג, געשטעלט די פיס טיף אין זאַמד. פון דער פינצטער-ניש האָבן זיך אויסגעטיילט געדיכטערע פינצטערנישן פון פלענקענער, קוסטעס, ביימער. רעכטס, פאַזע טראַקט, איז געשטאַנען אַ דעמב ווי אָנגעשריבן מיט טינט אָפּן הימל. אַ דעמב, ווי אַ שוואַרצער שאָטן פון זיך אַליין.

נעבן אים, שוין אָפּן וועג האָט בעגליוורט עפּעס אַ געשטאַלט.

בערע איז צוגעגאנגען און דערקענט זי—לייטשען. זי איז געשטאנען פארוויקלט אין א פאטשיילע, א פארשטארטע און א שווײַגנדיקע; זי האָט ארויסגענומען א טאָרבע בייגל פון אונטערן פאטשיילע:

— בערע, נא דיר בייגל אפן וועג...

און בערע איז אוועק.

דער גאָסטיניעץ האָט אים ארײַנגעגאָסן אין דער נאָענטער געדיכטער פינצטערניש.

---

## ווײַטערדיקע אויסערגעוויינטלעכע פאסירונגען מיט בערען אונטער־וועגנס אהיים

ווען בערעס צוריקער אהיים איז שוין גאָרניט אזוי לײַכט ארויסצובאקומען פון עמעצן א וואָרט. דאָס איז פארבליבן א פוסט אָרט אין זײַן לעבן. די זעלמעניאנער, ווי באוווסט, ריידן ניט צווישן זיך און אז מע כאפט ערגעץ א ידיעה, איז עס שוין אזוי גוט ווי פון דער צענטער האנט.

בערע גופע שווײַגט.

אז ער איז אָבער דעמלט אוועק מיטן גאָסטיניעץ אפ גראָדנע, און פון דאָרטן—דורך ווילנע, דורך מאָלאָדיעטשנע, דורך ראדאָשקעוויטש פארקערעוועס אפ מינסק, דאָס איז באַ־ווּסט פון די פאפירן, וואָס ער האָט צוגעשטעלט אין דער מיליציע, ווען ער האָט זיך גע־קליבן ווערן א מיליציאָנער. אפ דעם איז פאראן, אזוי צו זאָגן, א דאָקומענט, א שטיקל פאפיר, וואָס צאלקע דעם פעטער יודעס, נישטערנדיק נאָך אלטע שיימעס, האָט אויסגע־פונען, שוין נאָך דעם פעטער זישעס טויט, פארשטעקט הינטער איינעם פון זײַנע אייביק־גייענדיקע זייגערס.

צאלקע דעם פעטער יודעס, וואָס פון די נײַע געלערנטע! ער זוכט אלטע ייִדישע ספאָרעמלעך.

זעט מען אמאָל עמעצן הענגען בא דער פאָלעצע נעבן סטעליע, ווו עס פרוכנען די טכינעס, איז עס צאלקע דעם פעטער יודעס. אפ דעם דאָזיקן שלימאזל זאָגט מען אין הויף:

— נו יאָ, ער האָט געוואָלט שפײַען אינדערהויך און זיך אָנגעשפיגן א פולן פּאָנעם!

אז צאלקע דעם פעטער יודעס האָט דעמלט ארויסגעשלעפט דאָס פאפירל פון הינטערן זייגער, איז ער אוועקגעלאָפן מיט דער מעציאה צו זיך, ווי א הונט פליט אוועק מיט א ביין אינטערן פארקן, אָפגעזעסן איבער דעם ביז באגינען און סאָפקאָלסאָפּ איבערגעלייענט די קאָטשערעס מיט די פּאָמעלעך.

אָט וואָס בערע האָט געשריבן אינעם פאפירל:

... אין שטאל. אז דער בעקער האָט דערפאר געוואָלט איך זאָל כאסענע האָבן, האָב איך זיך מיט אים געקריגט א גאנצע נאכט. אזוי בין איך באנאכט אוועק קיין קריניצע. פון קריניצע בין איך געגאנגען א גאנצן טאָג קיין בוטשאטש. פון בוטשאטש בין איך געגאנגען קיין נאָזעראָווע. פון נאָזעראָווע בין איך געגאנגען קיין לענטשיטש. פון לענטשיטש בין איך געגאנגען קיין היידוטשיטשאָק. פון היידוטשיטשאָק בין איך געגאנגען אין א דאָרף, וואָס הייסט דראָזדאָווע. פון דראָזדאָווע בין איך געגאנגען קיין ביסטריטש. פון ביסטריטש בין איך געגאנגען קיין קאָראָסטעל. פון קאָראָסטעל בין איך געגאנגען קיין סאקאָלקע. אין סאקאָלקע בין איך ארײַן צו דער מאמעס

פעטער, וועלכער וווינט אפ דער גרעסטער גאס און וועלכער האנדלט מיט פערד. אזוי האָב איך אלץ געגעסן בייגל, וואָס דעם בעקערס מיידל לייטשע האָט מיר מיט־געגעבן, נאָר אין דראָזדאָווע באנאכט האָב איך אופגעגעסן דעם לעצטן בייגל. אזוי בין איך אריין צו דער מאמעס פעטער, ער זאָל מיר געבן אָפעסן אבי־וואָס, נאָר ער האָט מיר ארויסגעטריבן, וואָס איך טראכט גאָרנישט וועגן אים, ווייל ער איז א מענטש—א קולאק אין זיין אופירונג. פון סאָקאָלקע בין איך געגאנגען קיין ראדאָם. פון ראדאָם בין איך געגאנגען קיין פילנעווע. פון פילנעווע בין איך געגאנ־גען זייער הונגעריק, בין איך געקומען צו א פעלד און א פויער האָט דאָרטן גע־אקערט, האָט ער מיר געגעבן ברויט און א גרויסן שטיק כאזער, און ער האָט מיר אָנגעוויזן דעם טייך, וווהין איך קען זיך גיין אָנטרינקען. פון פילנעווע בין איך ארויס זייער א זאטער קיין זשעטל. פון זשעטל בין איך געגאנגען קיין דאמיר. פון דאמיר בין איך אוועק אין דער גרויסער שטאָט גראָדנע. אין דער שטאָט גראָדנע האָב איך געהאקט האָלץ צוויי טעג אפ א הויף און בין אוועקגעגאנגען קיין נאווארעדאָק. פון נאווארעדאָק בין איך געגאנגען קיין ווארזנאָווע. פון ווארזנאָווע בין איך געגאנגען קיין לאנדווארעאָווע. דאָרטן איז געווען א גרויסער רעגן, פון לאנדווארעאָווע בין איך געגאנגען און דערזען פון דערווייטנס די שטאָט ווילנע. און אז איך האָב געפרעגט בא א געלן ייִנגל, וואָס האָט געפירט א וואָגן ציגל, צו וועמען געהערט די שטאָט?— און אז עך האָט מיר געענטפערט, אז די שטאָט געהערט צו די ווייסע, האָט מיר אָנגענומען א גרויסער קאעס, וואָס איז ניט צו באשרייבן, און איך בין דורכגעגאנגען די שטאָט און מיט קיינעם ניט ארויסגערעדט קיין וואָרט, כאָטש כ'בין געווען זייער הונגעריק. און איך בין געקומען קיין ווילייקע (פאראנען צוויי ווילייקעס — דאָס איז די ווילייקע פון די מעשוגויִם). פון ווילייקע בין איך געגאנגען מיט דעם שווארצן גאָסטיניעץ קיין קענע. פון קענע בין איך געגאנגען קיין גודאָגיי. פון גו־דאָגיי בין איך געגאנגען קיין סאָל. פון סאָל בין איך געגאנגען קיין אָשמע... (פאר־מעקט)... געגאנגען... סמארגאָן. פון סמארגאָן בין איך געגאנגען קיין מיכנעוויטש. דאָרטן אין דאָרף האָב איך דיך געטראָפן און דו ווייסט, אז מיר זיינען אוועק אפ זאשקעוויטש. פון זאשקעוויטש זיינען מיר געגאנגען קיין פערעוואָז. פון פערעוואָז זיינען מיר געגאנגען קיין לאָהאוויע. און דו האָסט מיר דערציילט, ווען מיר האָבן זיך געבאָדן אין ווילִיע, וויאזוי דו ביסט ארײנגעפאלן צו די פאָליאקן צוליב מיין פערד, וואָס איז געבליבן צוגעבונדן צום פארקן. פון לאָהאוויע, אז דו ביסט גע־בליבן באם ברודער, בין איך אוועק קיין מאָלאָדעטשנע. פון מאָלאָדעטשנע בין איך געגאנגען קיין אילִיע. פון אילִיע בין איך געגא...

אָט דאָס איז אלץ. צאלקע איז געזעסן נעכט נאָך נעכט און געפּאָרשט די זאכ פונעם צעטעלע. נאָך א לאנגן שטודירן האָט ער פעסטגעשטעלט, אז די מומע מאלקעלע האָט גאָרניט קיין פעטער אין סאָקאָלקע. זי האָט איינעם א שטיקל קאָרעוו אין קאטערינאָסלאוו, דעם פעטער ארע, איז ער אָבער ניט קיין פערד־הענדלער נאָר א קאצעוו. נאָכדעם האָט ער געפּאָרשט ווייטער און אויסגעפונען, אז ניט אלע שטעטלעך געפינען זיך אפן זעלביקן אָרט, ווו בערע האָט זיי באשריבן אינעם פאפירל. דערנאָך האָט ער שוין גענומען פאָרשן די זאכ אין אן אנדער ריכטונג און געפונען אפילע פאר מעגלעך אָפצולייקענען דאָס פאפירל גופע.

ער האָט ארויסגענומען די ברילן פון נאָז, גוט אויסגעווישט די גלעזלעך און א זאָג־געטאָן צו זיך:

— מיסטיפיקאציע, די פאקטנ באשטעטיקנ זיכ ניט!
צאלעל דעמ פעטער יודעס ווייס מענ, אז ער האָט א שארפנ קאָפּ, זאָל מענ אימ נאָר לאָזנ, וועט ער אָפּלייקענענ זיכ אליינ אויכ.
דאָס פאפירל אָבער באשטעטיקט זיכ יאָ. מע זעט ס שוינ פונ דעמ, וואָס בערע איז טאקע דעמלט, אינ א הייסנ זומערדיקנ טאָג, אָנגעקומענ קיינ מינסק.
ער איז געקומענ צופוס. בייס ער איז אריינ אינ שטוב, איז געוואָרנ די גרויסע יעלאָלע. דער גאנצער הויפ איז זיכ צונויפגעלאָפנ, אפילע דער פעטער זישע איז אויכ אריינ. בערע האָט זיכ דעמלט אוועקגעזעצט, גענומענ פאמעלעכ אראָפּציִענ די שטיוול אונ א זאָג געטאָנ צו דער מומע מאלקעלענ:
— מאמע גיב מיר עסנ!
ער האָט זיכ געזעצט מיט א ביטערנ אימפעט רייבנ די סודע אונ קוקנ אפנ באלקנ.
דער פעטער יודע האָט אויסגעשפיגנ אונ איז אוועקגעגאנגענ. ביסלעכווייז האָבנ זיכ אלע ארויסגערוקט.
בערע האָט אָפּגעגעסנ, אָנגעטאָנ די שטיוול אונ איז ווידער אוועק מילכאָמע האלטנ.

א. ראבאָי

# די ווונדערלעכע פאָנ

שפעט באנאכט.

דער סקווער איז ליידיק. דיביימער שטייענ שלאָפנדיקע אינ דער קילער נאכט. די אלייענ־שטעגנ זײַנענ ווי מיט ווײַסע ווירעס אויסגעמארקירט. דאָס גראָז שמעקט מיט באַ־נאכטיקנ טוי. ארום סקווער—די הויכע הימל־קראצער, ווי הויכע פעלדזנ, וועלכע שפארנ זיכ מיט זייערע שפיצנ ביז צום הימל. די לאמטערנעס דאָ אונ דאָרט זעענ אויס, ווי אָט באלד גייענ זיי אויס אונ עס לעשט זיכ אויס זייער ליכט.

אינ דער מיט פונ סקווער שטייט א ווײַסער לאנגער סלופ אונ אפ זײַנ שפיץ א שטערנ־ארטיקע עלעקטרישע ליכט, וואָס ברענט ווי פארנעפלט אונ אָפגעבליאקעוועט.

עס קומענ אָנ צוויי יונגע באָכערים. זיי קוקנ זיכ ארום אינ אלע זײַטנ, בלײַבנ שטיינ אוײַלע אונ הערנ זיכ אײַנ. הויכ אינ הימל ווינקענ קוים־באמערקבארע שטערנ. דער הימל איז נאָכ פינצטער אונ אָנ קאָליר.

— עס איז נאָכ ווײַט צו טאָג?

— אקעגנ א שאָ צײַט.

— צײַט אָנצוהויבנ.

— איכ וועל ארופקריכנ.

— ניינ, איכ, אונ דו שטיי אפ דער וואכ.

— איכ וועל שטיינ אפ דער וואכ.

זיי בלײַבנ אווײַלע שטיל, הערנ זיכ אײַנ. די ביימער געבנ זיכ ניט קיינ ריר. די לאמטערנס זײַנענ באהאלטנ אינ שאָטנ פונ די גרינע בלעטער.

— גרייט?

— שטענדיק גרייט!

דער וואָס זאָגט „שטענדיק גרייט" נעמט אראָפ א שטריק, מיט וועלכנ ער האָט זיכ ארומגעגארטלט. ער מאכט א שלייפ פונ שטריק ארום דעם ווײַסנ סלופ. לאָזט איבער א גענוג ברייטנ רינגל אונ זעצט זיכ ארײַנ אינעם רינגל פונ שטריק.

דער צווייטער דערלאנגט אים א שטיק טוכ פונ וועלכנ עס שמעקט מיט דעם רייעכ פונ זאנגע אָדער זײַדנס.

דער וואָס זיצט אינ רינגל פונ שטריק לייגט ארײַנ דאָס שטיק טוכ צו זיכ אינ בוזעם, דורכנ אָפענעם קאָלנער פונ זײַנ העמד.

ער נעמט מיט אויכ א שאכטל מיט עפעס אינ דעם אונ הייבט אָנ קריכנ ארופ אפנ סלופ.

— זײַ אפ דער וואכ!

ער כאפט זיכ אָנ מיטביידע הענט ארום סלופ, גיט א הייב דעם קערפער, ארומ־נעמענדיק מיט די פיס, ווי מיט אנ אָפצווייגע, דעם סלופ. דערנאָכ, אז ער קאָנ שוינ זײַנ געוויכט האלטנ, באפרײַט ער די הענט, מאכט לויז דעם שלייפ פונ שטריק אונ גיט אים א רוק אביסל העכער פונ דעם אָרט, וווּ ער איז פריִער געווענ.

ער זעצט זיכ אינ דעם לויזנ רינגל פונ שטריק, רוט זיכ אָפּ א מינוט, אונ ווידעראמאָל די זעלבע פראָצעדור.

דער באָכער, וואָס איז געבליבנ אונטנ, שטייט אפּ דער וואכ. עס איז אים אסאכ שווע־רער, ווי זײַנ כאווער, וועלכער דראפעט זיכ אפנ סלופ. ער מוז האלטנ אָנגעשטרענגט יעדנ גליד, די אויערנ, דאָס מויל, טאָמער דארפ מענ געבנ א סיגנאל.

די שפעטע נאכט איז אָנגעפילט מיט א נעפל. יעדער שאָרכ איז איצט ווי עס וואָלט געגאנגענ א פאָלק מיט סאָלדאטנ. א שטיקל פאפיר אפּ דער גראָז־לאָנקע לויערט, ווי א סוינע וואָס וועט באלד אופשפּרינגענ. יעדער בוים איז אָנגעלאָדנ מיט פארבאהאלטענע אויגנ.

די שטומע שטאָק־פינצטערע הימל־קראצערס מיט זייערע פאסאדנ אונ טורעמס וואָרענענ, אז באלד וועט עפּעס שווערעס טאָנ א פאל.

דער כאווער אפּ דער וואכ קערט זײַנע בליקנ אינ אלע זײַטנ. פונ צײַט צו צײַט כאפּט ער א בליק ארופ צום כאווער, וואָס אפנ סלופ. ער קאָנ ניט בײַשטיינ דעם ניסאָיענ, עפּעס נעמט אים אזוי לאנג... עפשער וואָלט ער עס געווענ געקאָנט מאכנ גיכער... פארוואָס האָט ער ניט געלאָזט קריכנ...

ער שטרענגט אָנ זײַנע מוסקולנ, שטעלט ארויס די ברוסט, זײַנע הענט פארקלאמערנ זיכ אינ צוויי פויסטנ, עס איז אזוי שטיל, אז ער הערט ווי זײַנ הארצ קלאפט, ער פילט ווי דאָס גראָז וואקסט. ער דערמאָנט זיכ, אז ער האָט ערגעצ געהערט, אז גראָז וואקסט נאָר באנאכט.

ער הייבט אופ זײַנע אויגנ. דער כאווער איז שוינ באם שפּיצ פונ סלופ.

אונ אָט הענגט שוינ דאָס שטיק טוכ אינ דער לופטנ. אינ דער פינצטערער נאכט זעט זיכ ניט אָנ דער קאָליר. עס איז נישטאָ קיינ ווינט. דער כאווער נעמט זיכ פאמעלעכ אראָפּ־רוקנ אונ דער וואָס שטייט אונטנ אפּ דער וואכ פילט ווי זײַנע פיס זײַנענ צוגעוואקסנ צום אספאלט. ער שטארקט זיכ, נעמט אָנ א פולע ברוסט מיט לופט, עס שמעקט מיט טוי אונ מיט האָניק.

אונ אָט איז שוינ דער צווייטער כאווער אראָפּ פונ סלופ. ער מאכט צורעכט זײַנע הויזנ, וועלכע האָבנ זיכ פונ קריכנ פארקאטשעט ביז איבער די קני, אונ זיי נעמענ אוועק־אײַלנ אינ צוויי באזונדערע ריכטונגענ.

די נאכט איז צוביסלעכ אויסגעגאנגענ. אינ מיזרעכ האָט בענומענ טאָגנ. שיינ איז דער פרימאָרגנ איבער ניו־יאָרק. פריִער איז דער גאנצער האָריזאָנט געוואָרנ בלייכ ווי געפוצטער מעש. שפעטער האָבנ זיכ באוויזנ רויט־פײַערדיקע פאסנ פונ וואש־קענדלעכ אונ דערנאָכ האָט זיכ דער האָריזאָנט באגאָסנ מיט בלוט־פארביקע וואָלקנס. אונ ענדלעכ נאָכ האָט זיכ בענומענ ווײַזנ פונ איר באהעלטעניש די זונ.

עס באווײַזט זיכ אפנ סקווער דער ערשטער מענטש. גייט זיכ א מענטש אזוי צו דער ארבעט פארנומענ מיט זיכ, עס איז נאָכ פרי אונ די לופט איז קיל. עס בלאָזט א ווינטל פונ דער וועסט... אונ—זע, וואָס איז דאָס?

אפֿן סלופּ, אפֿ וועלכן עס ברענט דער „נר תמיד" נאָך דעם אומבאַקאַנטן סאָלדאַט, הענגט א ריזיקע, רויטע פאָן און אפֿ דער פאָן מיט גרויסע אויסיעס אין ווײַסן: „באַפֿרײַט טעלמאַנען", דער ווינט פֿון דער וועסט פלאַטערט מיט דער פאָן: „באַפֿרײַט טעלמאַנען!"

בלײַבט שטיין דער מענטש און וווּנדערט זיך. ווי קומט אַהער די רויטע פאָן?

עס קומט אָן נאָך א מענטש און נאָך.

שטייען זיי שוין אין דרײַען קוקן אַרויף און וווּנדערן זיך.

אינגיכן ווערט א רעדל מיט מענטשן.

די ראָד מיט מענטשן ווערט גרעסער. אָט איז שוין דער סקווער באַלד פֿול.

א פּאָליסמאַן קומט אָן. עס ווערט אים א לאָך אין האַרצן.

— ווער האָט עס געטאָן?!

— האָט עמעצער געזען ווער עס האָט די רויטע פאָן דאָ אַרויפֿגעצויגן?

צווישן די מענטשן הערט זיך א געמורמל. שטייען זיי און ציִען זייערע קעפּ און מורמלען די ווערטער און ווײַזן אפֿ דער ריזיקער רויטער פאָן.

— באַפֿרײַט טעלמאַנען...

— ווער איז טעלמאַן?!

— באַפֿרײַט טעלמאַנען!

דער פּאָליסמאַן פֿײַפֿט ענערגיש און בייז אין זײַן פֿײַפֿל.

דער געדרענג ווערט גרעסער. די זון שטייט שוין הויך אין הימל. דער גאַנצער סקווער איז געפּאַקט מיט מענטשן. די גאַסן אַרום—געדיכט. דער טראַמוויַ קאָן ניט דורכגיין. דער קאָנדוקטער קלינגט. אויטאָמאָבילן בלאָזן און פֿײַפֿן.

— באַפֿרײַט טעלמאַנען...

— באַפֿרײַט טעלמאַנען! —

פלאַטערט דער ווינט מיט דער גרויסער, רויטער פאָן.

עס קומען צופֿליִען פּאָליס קאַרס, עס יאָגט אָן דער ראַיאָר-סקוואַרד, כוואַטסקע פּאָ-ליסלײַט וואַרפֿן אַראָפּ זייערע רעק און נעמען קריכן אפֿן סלופּ. אָבער דער סלופּ איז אָנ-געשמירט מיט אַזאַ פעטער מאַסע. קריכן קאָן מען ניט.

און די מאַסע מענטשן ציט די קעפּ אין דער הויך און מע לייענט אפֿ א קאָל:— באַ-פֿרײַט טעלמאַנען!

און אָט שלעפּט מען שוין א לייטער. קוים וואָס מע שנײַדט דורך א וועג דורך דער מאַסע.

פּאָליציי אפֿ פֿערד רייניקן אָפּ דעם סקווער. עס קומט זיי אָן שווער. פֿון די וואָלקן-קראַצערס אַרום און אַרום הערט זיך דער גערויש פֿון דאָס עפֿענען די פֿענצטער. אין די אָפֿענע פֿענצטער נײַגעריקע מענטשן. עס הערן זיך פֿון דאָרטן קוילעס:— באַפֿרײַט טעל-מאַנען!

די פּאָליציי שטעלט צו דעם לייטער. איז ער אָבער קורץ. דערדאָזיקער סלופּ איז איינער פֿון די העכסטע אפֿ אַלע סקווערן.

און די רויטע פאָן פלאַטערט אין דער לופֿט און שרײַט:

— „באַפֿרײַט טעלמאַנען!"

מע נעמט אַוועק דעם לייטער און מע שיקט אָן אַליאַרם, אַז פֿײַער-לעשער זאָלן קומען מיט זייערע גרויסע לייטערס.

עס נעמט עטלעכע מינוט און דערווײַל לייענען אַלע ארום און ארום דעם סקווער די ברענענדיקע ווערטער אפ דער רויטער פאָנ:—באפרײַט טעלמאנענ!

מיט א מוירעדיקער פײַפערײַ און געקלאנג קומען אָנ די פײַער-לעשערס מיט זייערע הויכע לייטערס, א פײַער-לעשער קריכט ארופ, אפ א לייטער׳ און שנײַדט אראָפּ די רויטע פאָנ...

און לאנג, לאנג זײַנען איבער די גאסן ארום סקווער געשטאנענ מענטשנ און זיך גע-היצט און דערציילט און איבערדערציילט דאָס גרויסע וווּנדער פונ דער רויטער פאָנ מיט די ווערטער:

— באפרײַט טעלמאנענ!

איזי כאריק

# אין גרויסע פײַערן...

װעלדער פראָסטיקע, ניט שטומט, ניט שװײַגט,
מײַן גרויסע בענקעניש צום הימל שטײַגט,
מײַן קינדהײַט ברויגעזע גײט אופ פאר מיר—
זי האָט געזעגנ פאר זיך א לאנד סיביר:

סיביר—אין קײטנ־קלאנג. סיביר אין שניי.
װײַסע עלנטקײַט און שװארצער װיי.
און העל־פארבלוטיקטע מארטירערײַ.
סיביר מוז צוגיינ אזשנע צו קיטײַ.

סיביר א פראָסטיקע אין הוילע בלוט.
איך בינ א ייִנגל דאנ, איז מיר דענ גוט?
מײַנ ברודער עלטער איז, האָט ער געשטרײַט.
עס מוז די קאטאָרגע זײַנ זייער װײַט.

... א שניי א מעכטיקער יאָגט און שאלט.
שוינ דורכגעשניטנ איצטער דעמ אוראל.
און א מעסלעס יאָגט א מעסלעס
אינ שויבנ ליכטיקע פונ מײַנ עקספרעס.

הימלענ טראָגנ אָנ צו מיר אינ שויב
װעלדער פראָסטיקע אינ קלאָרנ שטויב.
רעלס און רעדער־רויש לעבט אונטער מיר.
אינ גרויסע פײַערנ גייט אופ סיביר.

סיביר—אינ האמערנ, אינ פונק פונ טאס,
אינ דאָמנעס־ערשטלינגענ קומט אָנ קוזבאס,
און טראסעס ליכטיקע ביז אנאדיר.
פײַער־פײַערנ—אפ מיר, אפ דיר...

טאָג. מעסלעס יאָגט נאָך מעסלעס.
פון שנעלקײַט וואָיעט איצטער מײַן עקספּרעס.
ווי שפּיגלען ברעכן זיך די פרעסט אפ אים
און שטערן שיטן זיך, ביז שניי ווערט גרינג.

די שויבן שימערן. אין זיי—מײַן קאָפּ.
די שנעלקײַט וואָיעט. פּלוצלונג—
סטאָפּ!
א שטילע שנייעניש. א ווײַסער סטעפּ.
און עמעץ יאָמערט אוף מיט שווארצן קרעפּ.

אזא באוואקסענער אין ווײַסן גראָז—
דאָס וויינט און יאָמערט איצט מײַן פּאראוואָז.
ער וויינט און רעוועט איצט. ס'איז קיראָוו טויט.
מאָסקווע טראָגט אים איצט פּארוויקלט רויט.

שניי. מיר שטייען איצט אין ווײַסן סטעפּ
און בויגן שווײַגנדיק פּארקלערט די קעפּ.
עס וויינט און רעוועט איצט מיט שווארצן קרעפּ.
שניי. מיר שטייען איצט אין מיטן סטעפּ.

די היטלען אָנגעטאָן. זאָל זײַן געגנוג!
רעלס און רעדער־רויש לעבט אוף אין צוג.
רעלס און רעדער־רודער דורך מעסלעס.
פון שנעלקײַט וואָיעט ווידער מײַן עקספּרעס.
און פּאסאזשיר צו פּאסאזשיר:
— אין גרויסע פײַערן גייט אוף סיביר...

מינסק—בירעבידזשאן. דעקאבער 1934 י.

# א נאכט

מעשוגע צו ווערן. אנאכט.
א שניי. ביז די דינסטע געפילן
האָט עס מיך איצטער פּארכאפּט
און עס זינגט. און עס הערט ניט אוף שפּילן.

ווייך. אזוי טרויעריק־דיג.
זאָל איך נאָר אָנהויבן זינגען:
מײַן קלאָרע, קרישטאָלענע שטים,
ווי זײַדנס צחישן די פינגער.

שא. פּאַגאַניני שפּילט איצט
אַף הויכע באַרויִקטע שנייען.
און ס'לויכטן — אַ בליץ נאָך אַ בליץ —
מײַנע — זײַנע צעשויבערטע ווייען.

שפּיל פּאַגאַניני, שפּיל אויס,
זאָל באַגײַסטערונג העכער נאָך שפּילן
איך וויל אין דײַן נאָענטער גרויס
מײַן אייגענע שטימע דערפילן.

נאַכט. אַ פאַרוואונדערטער שניי
אַ סטײַע צעפלויגענע שטערן.
אַ באַגײַסטערטע פידל — איך גיי,
און איך זינג, ביז מעשוגע צו ווערן.

1933

# אַ נאַכט אין בירעבידזשאַן

1

ס'איז דער ווײַטער מיזרעך פּערלמוטער־גרינג.
כ'ווייס נאָך ניט פאַרוואָס, נאָר ס'בענקט זיך מיר נאָך אים.
ס'ווערט מיר אַזוי ליכטיק, אַז עס טוט מיר וויי.
פאַר די אויגן שווימט דורך אַזאַ הויכער שניי.
מאַך איך צו די אויגן. מיט די אויגן כ'הער —
ס'גייט דער ווײַטער מיזרעך, ווי אַ ווײַסער בער.
ער באַשמעקט די הימלען, ער באַטאַפּט די ערד.
כ'עפן אויף די אויגן, — וועלכער ווײַסער בער?
בערג בלײַבן בערג און דער שניי איז הויך,
איבער ווײַטן מיזרעך גייט אַ דיקער רויך.
איבער ווײַטן מיזרעך גייט אַ יונגער שניי.
ס'ווערט מיר אַזוי ליכטיק, אַז עס טוט מיר וויי.

2

אין דעם ווײַסן גענגט, אין דעם בלויען קאַנט
גייט מען דאָדערט שטענדיק מיט דער זון באַנאַנד.
און די זון זי ווייעט ליכטעטע בלויקײַט אָן
און די גרונטן שמעקן דאָ מיט האָריזאָנט.
אַזאַ גרויסע בענקשאַפט שרײַט פון דאָ אַרויס.
הונדערט קילאָמעטער און איין פּיצל הויז,

הונדערט קילאָמעטער און איין מענטש אף זיי
האלט אינמיטנ שווימענ איבער וועלטנ שניי.
ווו דו זאָלסט ניט קומענ, שרײַ ביז ווערנ טויב.
ס'שיט זיכ נאָכ פונ הימל א פארשנייטער שטויב...
שליסט צונויפ די ליפנ,—ווינטנ זײַנענ שארפ,
פעסט זײַנענ די הימלענ און די הימלענ—שא.

3

איבער גרויסע מײַלנ טראָגט זיכ א געזאנג.
נאכט. די שטערנ גייענ זייער בלויענ גאנג.
ס'ווערנ הימלענ שטילער. גרינ און פיִאָלעט.
האָבנ מיר די זיצונג הײַנט פארצויגנ שפעט,
דארפ מענ איצטער שלאָפנ. ליכטיקער געמיש
בייגט מײַנ קאָפ פאמעלעכ צו דעמ הארטנ טיש.
ווענ א נאכט אזא איז, וואָס זשע טראכט זיכ דאנ,
אינ א נאכט אזוינער אינ בירעבידזשאנ?
קאלטלעכ ווערט אינ צימער. מע קאָנ זאָגנ—קאלט.
הינטער שויב דער מיזרעכ הויבט זיכ אופ און שאלט.
אינ א נאכט אזוינער, וואָס זשע טראכט זיכ דאנ,
אינ א נאכט אזוינער אינ בירעבידזשאנ?

4

ס'טראכט זיכ דעמלט הילכיק, כאָטש דער מויל איז צו.
לעבנ מיר צופוסנ ליגט און האָרכט די רו.
ס'קריכט אראָפ דער הימל, לייגט זיכ אויס פארשנייט,
ס'לייגט זיכ אויס דער געגנט אפנ טיש צעשפרייט...
— שנײַד און בוי מיכ איבער, וועק מיכ אופ פונ שלאָפ.
(... געווענ אמאָל א שטעטל, א פיצל ראהאטשאָוו,
האָט אנ אלטער טאטע געשניטנ און גענייט...)
... ס'ליגט א גאנצער געגנט אפנ טיש צעשפרייט.
— שנײַד און בוי מיכ איבער, נעמ און פורעמ אויס
אזא ווונדער-לעבנ, וואָס זאָל אופגיינ גרויס.
שטעטלעכ, ווײַסע ציגנ, מיט די קלאָרע ציינ,
אפנ ווײַטנ מיזרעכ וואקסט א גרויסע היימ.

5

אזא גרויסע שטילקײַט גייט אפ מיר אראָפ,
בײַג איכ אײַנ נאָכ טיפער מײַנ פאטלאטנ קאָפ.
— אײַ, דו ברודער מײַנער, כאווער מיכאיִל,
כ'הער נאָכ דײַנע קייטנ, ווענ די נאכט איז שטיל.

װענ דו האָסט געמאָסטנ דעמ סיבירנעמ טראקט,
האָט א שנײ געשניטנ אונ א פראָסט געהאקט,
אונ סיבירנע װינטנ האָבנ אײַך באטאפט,
גרויע ארעסטאנטנ, קאטערזשנער עטאפ.
— זאָל זײַנ ברויט אונ װאסער, זאָל זײַנ בלוט אונ בלײַ,
מירנ נאָכנ א רעד טאָנ, קײסער ניקאָלײַ.
— אײַ, דו ברודער מײַנער, כאוװער מיכאיל,
כ׳הער נאָכ דײַנע קײטנ, װענ מײַנ קאָפּ װערט שטיל.
צװישנ טויזנט סאָפּקעס זוכ איכ דײַנ געביינ.
אפנ װײַטנ מיזרעכ גײט א גרויסע הײמ.

6

נאכט. די שטערנ גײענ זײער בלויענ גאנג.
איבער װיאָרסטנ־מײַלנ שפרײט זיכ דער געזאנג.
צו דער ערד, איכ לײג א װאכנ אויער צו.
אונ פונ אירע טיפנ גײט א שװערע רו.
ברוינ איז דאָרט דער קויעכ אונ די רו איז שװארצ.
װי מײַנ גרויסע בענקשאפט, איז דאָרט רײַכ דער ארצ.
װי די װילדע טײַגע, איז די רײַכקײַט װילד
אונ די רײַכקײַט רעװעט, קערט זיכ אומ אונ ברילט.
טויזנט קאנטראבאסנ רײדנ מיטאמאָל,
טויזנט קאָנטראבאסנ אונ די שטימ איז שטאָל.
קויל אונ גאָלד, אונ אײַזנ. אונ דער פראָסט איז הארט.
ס׳ליגט א גרויסע געגנט אײַנגעדרײט אונ װארט...

7

ניט קײנ שטומע שטעטלעכ, שטיקנ דעמ געװוי.
ס׳איז באנאכט דער געגנט פערלמוטער־בלוי
אונ באגינענ װערט ער אופגעהויבנ־רויט.
פונ באגינענ הערט זיכ, װי מע ברעכט אונ בויט.
װי די טײַגע הויבט מענ אופ מיט דינאמיט,
װי דעמ אומעט ברעכט מענ, װעלכער לאָזט זיכ ניט.
װי מע טעסעט קלעצער, מיט פארגליבטע העק,
װי מע הויבט אופ בריקנ אונ מע לײגט א װעג.
ניט קײנ קרומע ייִדנ, ניט קײנ גרינע בערג, —
מוסקוליארע פלײצעס ענדערנ די ערד.
ביז דער װײַטסטער טײַגע, ביז דער טיפסטער הויכ
האָט דער סאָציאליזמ איצטער שוינ דערגרײכט.

.8

דער באַגינענ קלעטערט אויסגעקאָוועט־רויט.
ראַנדנ איבער ראַנדנ הויבט ער אופ אונ בויט,
שטאָקנ איבער שטאָקנ פירט ער איצט ארויס,
ער האָט זיכ צעשלײַדערט אינ זייער גאַנצער גרויס
אונ די העלסטע פארבנ רינען אפ מײַנ טיש.
כ׳גיב די מידע אויגנ שמייכלענדיק א ווִיש.
עס האָט זיכ די זיצונג שוינ פארענדיקט לאַנג.
איבער אלע מײַלנ שטאַרקט זיכ דער געזאַנג.
ער וועקט אופעט הײַזער אונ צעעפנט שטעט.
איבער גאָר דער געגנט גייט א גרויסע זעט.
טאָג. פונ הינטער סאָפקעס קומט די זונ שוינ אָנ
אונ זי נעמט צעוויקלענ א צעשטראַלטע פאָנ.

דעקאַבער 1934 י.

מ. לינקאָוו

# דער קווארטיר-מייסטער באדיי

דער קווארטיר־מייסטער באדיי איז געווענ אינקאעס אפ דער פראנצויזישער „ציוויליזאציע”. אונ ניט אומזיסט. ס'ערשטע האָט ער זיכ צעשניטנ דעמ פינגער אָנ א קעסטעלע קאָנסערווג. די קאָנסערווג זיינענ געווענ די געכטיקע טראָפייענ: לעבנ בארנאָוויטש האָבנ מיר פארכאפט סקלאדנ. דער פוילישער ארמיי האָט מענ דאָס די קאָנסערווג צוגעשיקט פונ פראנקרייכ. אגעוו, זיינענ די קאָנסערווג געווענ ניט קיינ גוטע־רינדערנע, הארטע־מיטנ מעסער ניט אָפצוקאלופענ־טרוקענע אונ ניט קיינ געשמאקע, אינ נים קיינ געוויינ־לעכע פירקאנטיקע פושקעס מיט א פרעמדער אופשריפט. אונ נאָכ צעשניטנ זיכ דעמ פינגער אָנ זיי...

דאָס האָבנ מיר איינס. אונ צווייטנס, האָט באדיי פארזוכט אויכ א פראנצויזישע קויל פונ אנ עכטער, עמעסער פראנצויזישער ביקס—אונ געווענ זיינענ די דאָזיקע פראנצויזישע ביקסנ בא די פוילישע סאָלדאטנ: בא זיי זיינענ, אגעוו, געווענ אויכ פראנצויזישע הארמאטנ, פראנצויזישע שיכ, פארשיידענע מינענ־ווארפער, פראנצויזישע עראָפלאנענ אונ קוילנ־ווארפער. אפילע אָפיצערנ פלעגנ זיכ אויכ טרעפנ פראנצויזישע. עמעס, עס פלעגנ זיכ אויכ טרעפנ ענגלישע.

אונ כאָטש יענע קויל, די פראנצויזישע, האָט געהאט א שיינעמ קאָליר—ווי א רויטע יאגעדע אינ א טאָג א לויטערנ—האָט זי דאָכ האסטיק א פאק געטאָנ באדייענ פארנ אקסל אונ אזוי באטאמט א קוש געטאָנ, אז באדיי איז ניט איינ טאָג אונ ניט צוויי אָפגעלעגנ הינטער דער ברייטער בערעזינא. ער איז אָפגעלעגנ זיינ צייט אונ אוועק אינ פאָלק. אונ דאָרטנ האָט מענ אימ געזאָגט:

— גיי טייערינקער, וועסט זיינ א קווארטיר־מייסטער. ניט פאר דיינ איינ האנט איז צו קאמנדעווענ מיט א ראָטע. גיי פאריכט זיכ, עפשער וועט די האנט בא דיר אָפגיינ.

נו, מיילע, זאָל זיינ א קווארטיר־מייסטער, אפ דעמ איז דאָכ פאראנ א דיסציפלינ.

אָבער—גרינג אָפגערעדט זיכ: קווארטיר־מייסטער... אָבאָז... צווייטע קאטעגאָריע... קאָפּ־טענארמוסנ פונ פאָלק... צייכאוזישע נעשאָמעס... נאָר צו גיינ מיט זיי „נא—שטיקי” פאר די דאָזיקע קאָנסערווג־פושקעס.

א קאעסדיקער, שטענדיק א קאעסדיקער איז בדאיי.

ליגט ער זיכ אונטערנ צוויי־רעדערדיקנ וואָגנ אונ קאלופעט זיכ די ציינער—נאָר וואָס אָפגערוקט פונ זיכ דאָס קעסטעלע—אונ קוקט אינ וויטנ בלויענ הימל, וואָס האָט זיכ פאַנאנדערגעשפרייט איבערנ שאָסיי, איבערנ פעלד, איבער די שטויביקע קוסטעס, אונטער וועלכע דער אָבאָז האָט זיכ באהאלטנ פונ די צודרינגלעכע אויגנ פונ די פלי־אפאראטנ.

שווימען איבערן הימל מאָנינקע וואָלקנדלעך, ווײַסע קוטשעראַווע. שווימען צו אונטער דער זון און ווערן ניט, צעגייען, ווערן צעפאַלן אַף שנייוועלסע פלאַקס־שטיקלעך. און אונטער זיי, אין דעם בלאָען אָפּגרונט—אַ הודזעריי פון בײַספליגן. זײַ אַ בעריע און קלײַב זיך דאָ פּאַנאַנדער מיטן בלויזן אויג, צי זײַנען דאָס אייגענע, צי פרעמדע? מיילע, אַ דײַגע אַ גאַנצע, אַפילע אַז פרעמדע—אַף אַזאַ הויכקײַט זײַנען זיי ניט שרעקלעך, בײַסן זיך ניט. ניט וועגן זיי דאַרפן מען איצטער טראַכטן, ניט וועגן זיי דײַגען. דאָרטן ערגעץ פייקן שמידן אַף ריזיקע קאָוואַדלעס, אַף האַמעטנע. און די קלעפּ זײַנען אַזוי ווי אַ דונער— ווי די סטיכיע, וואָס קומט פון הינטער וואַלד, וואָס רוקט זיך אָן, ווי אַ שוואַרצע וואַנט. די קלאַנגען זײַנען טויבע און צעצויגענע: גיט אַ זעץ איין מאָל, הילכט אָפּ איין מאָל, און אַ טרוקענער ציטער גייט דורך איבערן שטויביקן צודעק פון דער ערד. און עס דוכט זיך: אָט־אָט ווערט די הימל־בלויקײַט צעדרוזגעט אַף פיצ־פיצלעך און עס גיט זיך אַ שאָט אַראָפּ אַ שלאַל שאַרפע, קריסטאַלנער שפּליטער. אַ ציטער נעמט דורך די ערד, זי גיט אַ קרעכץ. און אַ שווערער איז דערדאָזיקער קרעכץ און אַ אומעטיקער, מיט אַ קורצן צאַפּל: אַר־ר־וּך... הוך!...

— ס'אַ קלאַפּן! אָט שיטן זיי!

— ווען וועלן זיי דאָס אָנשיטן?...

און קיינער ענטפערט ניט. עס לוינט ניט צו דרייען מיטן צונג, בײַס עס וואָיען די האַרמאַטן, בײַס די קוילנוואַרפער פאַרכלינען זיך מעשוגענערווײַז אין אַ ווילדן כאַכאָטשען און ווען דאָס וואָיען און כאַכאָטשען קומט אַלץ נעענטער און נעענטער. די פּעגימער פון די רויטאַרמייער זײַנען רויִקע, פאַרערלעכע. יעדער איז פאַרנומען מיט זײַן זאַך. עס וואָלט עפשער אימעצער זיך אָפּרוען. איז אָבער ניט באַקוועם, בײַס עס פאַרכלינען זיך די קוילן־וואַרפער. איז פאַריכט איינער דעם זאָטל, אַ צווייטער פראַוועט אַ וואָגן, אַ דריטער קוקט אַרום דעם פערד די פּאָדקעוועס, צי זיי האָבן זיך ניט אָפּגעקלאַפּט אַפן שאָסיי, אַף די שטיינער. און אינעם געווער־אָפּטייל רייניקט מען די נעכטיקע טראָפּייען—די פראַנצויזישע קוילנוואַרפער.

— אָט, האָט דאָס אַ זעץ געטאָן, ברודערקע—דעם גאַנצן שילד אַזוי ווי אַ רעשעטע. דער שיסער פון דעם קוילנוואַרפער האָט מיסטאָמע דערשלונגען דעם שראַפּנעל און אָפּ־געאַקערט מיט דער נאָז די ערד...

באַדײַ ליגט. דער גרויסער קאָפּ זײַנער פאַלט אָפּ, פונקט ווי שטיקערווײַז שמאַטעס, שמוציקע, פאַרקאַרעוועטע...

די קוילנוואַרפער פאַרכלינען זיך...

— נו, געגרייט זיך, און די פערד זאָלן זײַן גרייט.

און טראַכטן טראַכט ער: „דער שוואַרציאָר ווייס זיי דאָרטן אין שטאַב, ביזוואַנען זיי דערמאָנען זיך צו געבן אַ באַפעל. מע קאָן נאָך אַרײַנפאַלן צו די ווײַסע אין געסט, מיט אוילע הענט“...

און באַדײַ גייט שוין אום און קאָנטראָלירט די וועגענער די צוויי־רעדערדיקע, די אָנ־געפּאַקטע מיט ברויט, מיט מאַכאָרקע, מיט זעקלעך צוקער אונטער די פאַרשטויבטע ברע־זענטן, די, וואָס מיט פּאַטראָנעס, ביקסן, קוילנוואַרפער. שטעלט אַרויס וועכטער אַף די בערגלעך אַף אַכטונג געבן אַפן זומפּיקן פלאַכלאַנד: עס קאָן אַלץ פּאַסירן, אַלץ קאָן טרעפן, כאָטש פאָרויס זײַנען אונדזערע. מאַלע וואָס...

הינטערן וואַלד האָבן געטראַסקעט די קוילנוואַרפער, געטראַסקעט און פּלוצלונג אָופּ־געהערט, פונקט ווי צונויפגערעדט זיך. און אַ שטילקייט, אַן אָנגעשטרענגטע און אַ פייער־לעכע האָט זיך צעלייגט אויפן פעלד, איבערן שאָסיי איבער די קוסטעס, איבערן זומפּ. בלויז איינציקע פאַריאָסעמטע ביקסן־שאָסן גיבן אַ טיאָכקע און אַ בומקע, ווערן אַמאָל שטילער און צעשיטן זיך באַלד ווידער ווי געדיכטע אַרבעס איבער אַ גרויסן, נאָך קיינמאָל ניט געזעענעם פויק.

איצטער, כעוורע, די אויגן אין די הענט! האַלט אויפן אָנצילער!

און די אויגן אַהין, אויפן ווייטן וואַלד־זוים, וווּ עס שטייגן אויף איבער דער בלויער טונקלקייט קנוילכעלעך ווייסן רויך און עס דערגייען אַהער פון בלויען נעפּל די פאַרטויבטע קרעכצן פון האַרמאַטן. און פּלוצלונג האָט ער אײַנגאַנצן זיך געגעבן אַ צי פאָרויס, אײַנגע־בויערט זיך מיט די בליקן אין וועג. די רויטאַרמייער זײַנען געבליבן פאַרשטאַרט אין דערוואַרטונג.

— וואָס קען דאָס זײַן?

אויפן וועג פון וואַלד האָט זיך אויפגעהויבן אַ קנויל שטויב און האַסטיק זיך געקײַקלט איבערן וועג. און וואָס נעענטער, אַלץ גרעסער איז דער קנויל געוואַקסן און אײַנגע־וויקלט הינטער זיך דעם גאַנצן וועג מיט זײַן לאַנגן שטויביקן עק.

— נו, כעוורע, צוגרייטן די קוילנוואַרפער!

ער האָט אַ זאָג געטאָן און פּלוצלונג זיך פאַנאַנדערגעלאַכט. די יאַטן האָבן זיך פאַר־וווּנדערט, זיך צוגעקוקט און אַליין גענומען כאַכאָטשען. אייניקע האָבן זיך שוין געהאַלטן פאַר די זײַטן, קוקנדיק אויפן וועג.

נאַ דיר גאָר—קוילנוואַרפער!... דאָס פליט דאָך גאָר דער קאַפּטענאַרמוס... דער יונגער קאַפּטענאַרמוס... זעסט, ער יאָגט דאָך דעם פערד אַרויס פון די קוילן וויפל ער קאָן, טרײַבט ער אים... אַ נײַער פאָרער זיך געפונען.

אָבער דער געלעכטער איז אומגעריכט ניט געוואָרן, צעגאַנגען, און אינעם אָבאָז האָט געהערשט אַן אָנגעשטרענגטע שטילקייט, עפּעס גאָר אומבעראַכמאָנעסדיק האָט דער קאַפּ־טענאַרמוס געיאָגט דעם פערד. און געשריִען האָט ער עפּעס דערבײַ, נאָר די רעדער, וועלכע האָבן געטראַסקעט איבערן האַרטן וועג, האָבן פאַרהילכט די ווערטער. אָט איז ער שוין נאָענט. אָט וואַרפט ער די פיס, דער צעשוימטער, פאַרסאָפּעטער ברוינער פערד. אויפן וואָגן, אין אַ וואָלקן־שטויב, האָט זיך באַוויזן דער צעכראַסטעטער קאַפּטענאַרמוס. און ניט קיין קאָל, נאָר אַ ריטשען פון אַ כײַע, אַ צעיושעטער, אַ מוירעדיקער.

— די פּאָליאַ— —קן!...

ווי אַ בליץ האָט דאָס דורכגענומען די מענטשן. די פערד האָבן אָנגעשטעלט די אויערן, אומרויִק גענומען טופּען מיט די פיס.

— אַרום... זיי רינגלען אַרום...

— וואָס איז דאָס? וואָס טראַכטסטו זיך, מענוּוול איינער? אַ טויט אויפן אָרט!... און ווי איז דאָס עפּעס אַזוי גיך?

באַדײַס נאַהאַן האָט זיך מיטן קאַלטן רער אַ שטופּ געטאָן צו דעם קאַפּטענאַרמוסעס פאַרשטויבטן שטערן. און מיטאַמאָל האָט אים דער לאָשן אָפּגענומען אונטער דער קאַל־טער, דראָענדיקער עפּענונג פונעם נאַהאַן. אַ צעכראַסטעטער, אײַנגאַנצן ווײַס פונעם גראָען ווייכן שטויב, איז דער קאַפּטענאַרמוס געשטאַנען אַ טויטער. בלויז די ברוסט האָט זיך שווער געהויבן און די אַראָפּהענגענדיקע הענט זײַנען געגאַנגען כאָדאָראָם, ניט ווילנדיק,

אָנ װאָס זיכ אָנצוכאפּנ מיט די פינגער, אָנ װאָס זיכ אָנצושטיצנ. די רױטארמײער האָבנ
זיכ אָפּגעקערט אונ, קוקנדיק פונ דער זײַט, אָפּגערוקט זיכ.

— נו, װאָס, דעמ צונג אָפּגעביסנ? רײד שױנ װערטער—װאָס אונ װיאַזױ?—האָט באַדײַ־
באַפוילנ שטילערהײט, אָבער דערדראָזיקער שעפּטשענדיקער לאָשנ זײַנער איז געװענ הארט
אונ שטעכיק, װי דראָט.

דער קאַפּטנארמוס איז געװאָרנ עפּעס װי צעקראָכנ, אָפּגעלאָזנ, דער טױטער פּאָנעמ
זײַנער האָט זיכ גענומענ פארציִענ מיט רױטע פלעקנ, די פארלאָשענע אױגנ האָבנ גענומענ
פינקלענ.

— איכ... אָט װי... אנטשולדיקט מיר כאװער נאטשאלניק... איכ האָב זיכ מאָדנע
איבערגעשראָקנ... א גאנצער עסקאדראָנ אולאנער... דורכגעריטנ פארבײַ... שיר דעמ פערד
ניט פארשמיסנ אפּ טױט... מע שלאָגט אונדזערע... אסאכ מיליטער... די גאנצע װעליקאָ־
פּאָלסקער דיװיזיע, אונ אונדזערע זײַנענ בעסאכאקל אײנ פּאָלק... זײ שפּארנ גאָר אומ־
געהױער... פונ פלאנג כאפּנ זײ ארומ... דעמ באטאליאָנעמ, קארנאטשנ, האָבנ זײ דער
הארגעט...

— דו האָסט געזענ?

— מיט מײַנע אײגענע אױגנ...

— זײ האלטנ זיכ?

— זײ זײַנענ נאָכ אפּנ אָרט... נאָר װאָס מע רינגלט זײ ארומ, אונ אונדזערע װײסנ
ניט... פונ װאלד-זײַט רינגלט מענ ארומ... אונ װענ װעט זײַנ אונטערשטיצונג, װײס
מענ ניט...

— נו, מײלע, „װײס מענ ניט"! פּרוװנ זאָלסטו מיר נאָכ אײנמאָל אָנצומאכנ א פּאניקע
װעסטו שױנ די בײנער דײַנע ניט צונױפקלײַבנ.

— אנטשולדיקט, איכ האָב זיכ דערשראָקנ...

— עט, גײ שױנ, ניט דערבאקענער... זעצ זיכ אנידער דאָרטנ אָ. מירנ פאָרנ אהינ,
װעסטו װײַזנ, װו אונ װאָס.

אונ אלײנ איז ער אהױעק צו די קױלנװארפער:

— כעװרע, גענומענ די בעסטע פּאָרלעכ פערד אונ פינפ קױלנװארפער.

אונ צומ נאטשאלניק איבערנ געװער:

— ניט אכטונג, אז אלצ זאָל זײַנ אינ אָרדענונג. די פערד זאָלנ זײַנ געשפּאנטע. באַזונ־
דערס גיט אכטונג אפּנ װאלד, עס זאָל ניט אָנשפּרינגענ א װעלכער עס איז רײַטער־
פּאטרול. נו, אונ מיר...

אונ א מענטשנ דרײַסיק מיט באַדײַענ אינדערשפּיצ האָבנ זיכ א טראָג געטאָנ, װי
א שטורעמװינט,— די װעגלעכ האָבנ זיכ צעסקריפּעט, אונ באלד טאקע ניט געװאָרנ. גע־
דוכט האָט זיכ, אז ניט די פערד זײַנענ געלאָפנ, נאָר דער װעג אלײנ איז מעשוגענערװײַז
געפלױגנ אנטקעגנ, עס זײַנענ געפלױגנ די קוסטעס, די סלופּעס, די מאָכ־באװאָקסענע גראָע
שטײנער, אונ פונ הינטנ האָבנ זיכ געשפּרײט כװאליענדיקע קנױלנ װעג-שטױב—פוכיקע
אונ רױטלעכע. די פערד זײַנענ ניט געלאָפנ, נאָר צעלאָזנדיק די שמעקעדיקע גריװעס,
האָבנ זײ פונקט װי שלאנגענ, אױסגעבױגנ די רוקנס, ס'האָט געפינטלט דער זילבער־גלאנצ
פונ די פּאָדקעװעס אונ די עקנ־ברױנע, פעכ־שװארצע, פײַערפארביקע—האָבנ זיכ געטראָגנ
אינ װינט.

— הײ, אָדלערלעכ מײַנע! פליט, יאָגט, װײַזט, װאָס איר קענט!

און פּונקט ווי אַנ אָנגעצויגענע סטרונע, האָט געהודזעט דער וועג, דער בלאָער וואַלד־כוישעכ האָט אויסגעטאָנ זײַנ בלויקײַט, און וואָס נעענטער איז ער אַלצ מער אײַנגע־גאַנגענ, צעשמאָלצנ געוואָרנ, און שוינ זײַנענ געפֿלויגנ אַנטקעגנ גרינע ביימער בעריאָזעווע, יעלאָווע און מעכטיקע גראָבנ.

— נו?

— אָט באַלד שוינ, נאָכנ אַנדערנ מאָל פֿאַרקערעווענ זיכ,—און אָפּ דעמ יונגנ קאַפּטע־נאַרמוסעס פּאָנעמ האָבנ זיכ צעבליט רויטע מאָנ־בלומענ. און אַ ווונדערבאַרע פֿרייד איז געווענ אינ די דאָזיקע מאָנ־בלומענ: וואָס דער מענטש איז שוינ ניט אַליינ, וואָס די מוירע איז ניטאָ, וואָס עס ווילט זיכ פֿליִענ, ווי אַ פֿײַל פֿונ בויגנ—אַ שאַרפֿע, אַ בויגעוודיקע, אַ בריִענדיקע, און פֿונ האַרצנ זאָלנ זיכ שיטנ רויטע פֿונקענ, ברענענדיקע, פֿײַערדיקע, און די ברוסט זאָל זיכ פֿאַרכליִנענ אינ די כוואַליעס פֿונ אומבאַשרײַבלעכ ווונדערבאַרער דער־וואַרטונג—ווונדערבאַרער, ווי דער טויט, ווי געבורט.

האָט באַדײַ מיטנ אויג אַ וואָרפֿ געטאָנ אָפּ אַ זײַט, אַ קער געטאָנ די לינקע וואָנצ, די צעביסענע. האָט אַ וואַרעמקײַט דאָס האַרצ אַ קיצל געטאָנ, איז דאָס האַרצ ווייכ געוואָרנ, אָפּגעגאַנגענ. אינ די קנייטשנ אונטער די וואָנצנ, אינ די ערדפֿאַרביקע גריבלעכ פֿונ די באַקנ האָט זיכ דורכגעוואָרפֿנ אַ שמייכל און זיכ באַהאַלטנ ערגעצ אונטער די אָנגעצויגענע שטע־כיקע ברעמענ, די שווערע, די צעפּודלטע.

— עכ, דו, ניט דערבאַקענער... גאָרנישט קיינ בלוט איז באַ אײַכ—קוועקזילבער קנאַקע־דיקע. אַנ אופֿרײַס מאָנט דאָס—לייג צו פֿײַער צעפֿליט דאָס אָפּ פּיצלעכ. פּש־ש־שירק—און אויס... יונג, אומדערפֿאַרנ... אָט וואָס...

און הינטער וואַלד קנאַקנ די קוילנוואַרפֿער, פֿאַרכליִנענ הויכ די ספּריטנע מאַקסימקעס, און די קאָלטנ הילכנ זיי אַריבער מיט זייערע באַסנ: האָכ־האָכ־האָכ־האָכ... און שוינ צע־גיסט זיכ פֿאַר די אויגנ אַ גראָ־גרינע לאַווע פֿונ אָפּגעליאַקירטע מונדירנ פֿונ די לעגיִאָנענ. זיי גייענ, לויפֿנ אַלצ מער און מער אָפּ רעכטס—קעדיי צו באַווײַזנ, קעדיי אַרומצוכאַפּנ, צו פֿאַרקוועטשנ דעמ רויטנ פּאָלק אינ אַ טויטלעכנ רינג.

דאָס האַרצ פֿאַרקוועטשט זיכ אינ אַ קאָמ, אַ שטײַפֿנ, אַ קאַלטנ. און ווי אַ קלינגענ־דיקע ספּרונדזשינע צעהילכט זיכ עס אינ די אויערנ, און פֿאַר די אויגנ שימערט.

— און איצטער צו רעכטס... דערלאַנג פֿונ זײַט... און גיט אַכטונג—ניט אַרויסשפּרינגענ אָפּנ בערגל, די פֿערד היט...

האָבנ זיכ צעטראָגנ די פֿערד איבער די גרינע טאָלנ, פֿליִענ מיט די וועגלעכ—יאָגנ אַריבער די ווײַספּאָליאַקנ. און אינ עטלעכע מינוט נעמט עס בומקענ און טראַסקענ. און ווי בלעטלעכ אונטערנ ווינט, נעמענ די רייענ זיכ בויגנ, זיכ וויגנ. און פֿונ דאָרטנ—עטלעכע שאָסנ אָפּ טראָפּ, צעשראָקענע. פֿאַריאָסעמט גיט אַ וועלכע ס'איז קויל אַ פֿײַפֿ דורכ, אַ שמיצ־אַרײַנ ערגעצ אינ די צווײַגנ—גיט זיכ אַ צאַפּל אַ בלעטל, אַ פֿאַל אַראָפּ ווי אַ מאָטילע, אַ גרינע. פֿײַפֿנ קוילנ און ווערנ אַנטשוויגנ. און די פּאָליאַקנ—פּונקט ווי אָפּפֿלוס פֿונ כוואַ־ליעס—אָפּ צוריק. זיי גייענ שוינ ניט, זיי פּויזענ שוינ ניט, איבערלויפֿנדיק שטיקלעכווײַז, נאָר זיי פֿליִענ, זיי יאָגנ. זיי לויפֿנ, ניט אומקוקנדיק זיכ. און צו דער ערד אַראָפּ פֿליִענ ביקסנ, פֿליִענ פּאַטראָנטאַשנ פֿראַנצויזישע—טרוקענע ברעזענטענע קעשענעס אַזוינע אָפּ קנאָפּקעס, צו די פּאַטראָנעס. און די צעטומלטע פּוילישע באַדינונג פֿונ די קוילנוואַרפֿער וואַרפֿנ אַוועק די פֿאַריאָסעמטע קוילגוואַרפֿער זייערע—ניט באַקוועמ איז מיט זיי צו אַנטלויפֿנ פֿונ טויט.

און די װעגלעך נאָך זיי — איבער בערגלעך, איבער טאָלן. און הינטער יעטווידער
בערגל פּײַערט א קוילנוואָרפער, פארכלינייעט זיך אזש, שפּריצט מיט ברענענדיקער פּארע.
און פּלוצלונג:

— שטיי! האלט אָפּ דעם פּײַער!

פון הינטערן געדיכטן יונגוואלד, וואָס אָפּ לינקס, האָבן אפן זון געבליצט שווערדן.

— עהע, דאָס איז דאָך אונדזערער אן עסקאדראָן... נו, איצטער וועט אוועק אן ארבעט.

— קומט, יאטן. ברענג אין אָרדענונג די קוילנוואָרפער, זאָלן זיי אָפּרוען, אָן אונדז איצט...

שווערדן האָבן געבליצט אין דער לופט. פארסאָפּעטע האָבן זיך געטראָגן די פערד. שווער זײַנען געלאָפן די מענטשן, געבויגן ביז צו דר'ערד, וואָס מער ארײַנצײַענדיק די קעפּ צווישן די אקסלען. זיי זײַנען געלאָזן אבי וואָס ווײַטער, זאָלן די אויגן ניט זען, ווי עס בלאנקט די זון אפן זילבערנעם מעטאל. זיי זײַנען געלאָפן סקאפּיטשענדיק זיך איבערן גלאנץ פון דער זון, געפאלן אין די גרינע אָרעמס פון דער ערד, צופאלנדיק צו איר מיט די ברענענדיקע דאָרשטיקע ליפּן. און אסאך אזוינע, וואָס זײַנען נאָך ניט געפאלן צו דר'ערד, האָבן זיך צונויפגעשפּארט אין איין הויפן און אויסגעשטרעקט צו דער בלאָער אומענדלעכקײַט די ציטערנדיקע בעטנדיקע הענט, פארברודיקטע אין ערד און שטויב.

מ'האָט זיי פארנומען אין געפאנגענשאפט, ארומגערינגלט, איבערגעציילט און צעשטעלט אין גרין־גראָע רייען.

אונטער דער זון זײַנען געשווומען מאָנינקע וואָלקנדלעך און צעגאנגען זיך אין שניי־ווײַסע פלאקס־בינטלעך. אפן קאפּיטענארמוסעס יונגן פּאָנעם האָבן זיך צעבליט די מאָנ־בלומען. און באדײַס וואָנצ האָט בייז אונטערגעשמייכלט. אונטערגעשמייכלט האָט באדײַ און געכעושבנט, וויפל עס וועלן זײַנע קוילנוואָרפער־טראָפּייען און אויב עס וועלן קלעקן פורן אין אָבאָז.

דעם אנדערן טאָג פארנאכט האָט מען אין אָבאָז געלייענט דעם באפעל איבער דער דיוויזיע. געווען איז אינעם באפעל אויך וועגן באדײַען, וועגן דער „אויסערגעוויינלעכער איניציִאטיוו", וועגן דעם, אז דער קווארטיר־מייסטער באדײַ „האָט געצווונגען די ארום־רינגלונג קאָלאָנעס פון די ווײַספּאָליאקן אָפּצוטרעטן", און זיי אָנגעמאכט באדײַטנדיקע פארלוסטן. און נאָך אסאך זאכן—וועגן אים, וועגן באדײַען.

— אהא! מיט אונדזער באדײַען וועלן מיר שוין פארפאלן ניט ווערן... מיר האָבן מיט אים נעכטן געגעבן די פּאָליאקן אזא קיבעד, אז עס איז נאָר געווען צו קוקן.

— ווער איז דאָס די „מיר"?—האָבן כעוורע געפרעגט שמייכלנדיק.

— נו, פארשטייט זיך, מיר...—האָט געענטפערט דער ייִנגערער קאפּיטענארמוס, און די באקן זײַנע האָבן זיך פארפוצט אין רויטן, די אויערן און דער שטערן האָבן געברענט. און יעדער בליק פון א פרעמד אויג האָט געמוליעט אין רוקן און אין ברוסט און האָט אָנגעטראָגן א קעלט אונטערן גרינעם העמדל.

— דו־ו... אויך א קעמפער... ניט דו האָסט עס נעכטן אָנגעוואָרן אין וועג די שינעס, באווײַזנדיק די ווײַספּאָליאקן די פּיאטעס? קאנצעליארישער באנק־קוועטשער...

— נו, א סאָפּ—וואָס טשעפּעט איר זיך?—און באדײַס וואָנצן זײַנען געווען אראָפּגע־האנגען.—נו, מיילע, א יאט האָט זיך פארלאָרן, ווערט געווען א נאגאן. ער האָט זיך אָבער פאריכט... געוואָרן א דערבאקענער, געשמעקט פּולווער און א דערבאקענער, גוטער ברו־

דער, האָט פּײַנט פּאַניקע. אָט וואָס. מע קאָן זיך באַגיין אָן דעם... וואָס האָט איר זיך צע־גערטשעפּעט, ווי זלידנע פליגן?

די יאַטן זײַנען זיך פּאַנאַנדערגעגאַנגען איבערן אָבאָז, וועלכער איז געווען אײַנגע־וויקלט אינעם ראָזעווע פאַרנאַכטיקן רויך פון די פײַערן: מע האָט געקאָכט וועטשערע, גע־בראָזגעט מיט די קעסעלעך, געקלאַפּט מיט די לעפלען, געשמאַק געסאָפּעט איבער די פאַרויכערטע און בריִענדיקע קריגלעך טיי. ווו ניט ווו האָט מען איבערן פײַער געפּאַרעט די וועש—עס זאָל זיך באַנאַכט רויִקער שלאָפן. און מיט אַ שנײַדיקן טאָן האָבן געהירזשעט די פערד, וועלכע האָבן פאַרן טאָג אָפּגעשטאַנען די פיס.

נו און דו, דערבאַקענער מײַנער—וואָס האָסטו דעם נאָז אַראָפּגעלאָזן? גיי שוין, גיי צום פײַער, גיב זיך אַ קער, אַז די קישקעס זאָלן קיין מאַרש ניט שפּילן... זאָלסט ניט אָפּטרעטן, גוטער ברודער, ערגעץ ניט... באַזונדערס ווען עס איז אַף דעם קיין באַפעל ניט געגעבן געוואָרן...

פון ווײַסרוסיש—ד. מאַרשאַק.

ד. האפשטיינ

# בא דער װאַרעמער אָזערע *)

(פונ ציקל „בירעבידזשאנ")

אָט דאָרטנ ליגט דאָס לאנד פונ אײביקנ געפריר;
אינ קאלטע שנײענ שטײענ סאָפּקעס לײַכט געקלײדט,
נאָר מונטער שיקט די זונ איר קלאָרע שײַנ אונ שפּרײט,
א שפּיל א ליכטיקע אפ יעדנ קער אונ ריר.

שױנ האלבער טאָג, די רעלסנ פירנ װײַט אונ גלײַכ...
װאָס איז דאָס דאָרט? עס שװעבט א נעפּל, צי א רױכ?
אינמיטנ קאלטנ אײַז א גלאנצ פונ װאסער—פלאכ?
אָט דאָ! װוּ אלצ מיט קעלט אונ פראָסט איז שטרענג באהױכט!

אָט שטײענ הילצערנע געבײַענ אינ א רײ,
אונ װאסער שטראָמט אונ פליסט אונ ריזלט אונטער זײ,
אונ אלע אונדז געשיקטע האָט די נײַע געגנט
מיט שפּאָגל־נײַער װעלט, מיט װאסער־גלאנצ באגעגנט.

אונ גלײַכ פונ שנײ, פונ אײַז דערזעט מײַנ גיריק אױג
א װעלט פונ רױטע רױגעלעכ, א װעלט פונ רױג!

אָ, װיפל, װיפל לעבנ אינ דער שטיל דאָ דרימלט!
אינ לױטערקײַט—אזױפיל שװימעניש אונ װימל!

אונ װי אמאָל אומענדלעכקײַט פונ צײַט, פונ רױם
מיכ ציט אצינד, מיכ װונדערט יעדער רױטער זױם!

---

*) דרײַ קילאָמעטער פונ לאנדאָקאָ, נעבנ דער סטאנציע „Теплое озеро", געפינט זיכ א װארעמע אָזערע אונ א גרױסער פיש־זאַװאָד אפ איר.

און אַל־־די מידקײַט פון דעם װײַטן—װײַטסטן װעג
איז שױן באַלױנט מיט אָט דער רגע, װאָס מיך רעגט.

און יעדער שפּאַן אין װילדן טײַגישן באַראָט
באַאָטעמט װערט מיט הױך פון װײַטער רױטער שטאָט,

און אין געװאַלגערטן געשטײן און אין געשטרױך
דערזע איך יענעם װײַטן רױטן הײסן הױך.

אָ, יאָ! עס איז פאַראַן שױן זין, און ס׳איז פאַראַנען פּלאַן
אין יעדער טײַגיש־רױען, טײַגיש־װילדן שפּאַן!

ש. פערסאָוו

# וואזיכ זאמאלדינאָוו

(פארצייכענונג)

אָנהייב צוויי־און־דרײַסיקסטן יאָר איז וואזיכ זאמאלדינאָוו ווידער געקומען קיין מאָסקווע. גראָד צו יענער צײַט האָט וואזיכ געענדיקט די ארבעט אין די קעסאָנען, און א קלאנג האָט זיך דערטראָגן, אז מאָסקווע הייבט אָן בויען א באן־וועג אונטער דער ערד, אפ דער בויונג פאָדערט זיך א שלאל ארבעטער און צאָלן וועט מען דאָרטן גוט.

אין מאָסקווע איז ער אָנגעקומען אין א קאלטן פעווראל־טאָג און ניט גלײַך אָפגעזוכט דאָס קאָנטאָרל פון דער נײַער בויונג. אפ פארשיידענע שפראכן—באשקירן, טאָטערן, אוק־ראַינער, רוסן האָבן געסטארעט זיך איינער דעם אנדערן איבערשרײַען און איינער דעם אנדערן אטאקירן מיט וואָלקנס ביטערן ציגאר־רויכ. פונעם גאנצן טומל האָט וואזיכ אונ־טערגעכאפט בלויז עטלעכע ווערטער — מיט צוזאמענוווינונגען, מיט באראקעס האלט דאָ נאָכ דערווײַל שוואכ. נאָר אומגיין אָן ארבעט וועט ער ניט, האָט ער זיך אוועקגעשטעלט באגלײַכ מיט אלעמען אין ריי צום פאנער־פענצטערל, פונוואנען ער האָט געקראָגן אן ענטפער:

— אפ שווארץ־ארבעט.

— איכ, א קוואליפיצירטער קעסאָן־ארבעטער אפ שווארץ־ארבעט?... אדאנק!—און א באליידיקטער, זיכ געלאָזן צום ארויסגאנג. דאָ האָט אים, דאכט זיכ, עמעצער א רופ געטאָן;

— שטיי אָקאָרשט!... וואזיכ, יאָ?...

וואזיכ איז שטיין געבליבן. סײַדן אים מיינט מען? עמעצער האָט אים אָנגעכאפט פארן עלנבויגן:

— אלטע באקאנטע ווילסטו שוין ניט דערקענען?...

מיטאמאָל איז, דאכט זיכ, שטילער געוואָרן. אלע זײַנען שטארק פארוווּנדערט: באָב־ראָוו אראָן אָסיפאָוויטש, דער דארער, קליינוווּקסיקער נאטשאלניק האָט אזוי ווארעם און פרײַנטלעכ זיכ געגריסט מיט אזא, וואָס האָט נאָרוואָס זיכ אָפגעזאָגט צו גיין אפ ארבעט. ער האָט אים אפילע אָפגעפירט צו זיכ היגטערן ווענטל ווי גאָר, גאָר א נאָענטן מענטשן. דאָ האָט באָבראָוו אים גוטברודעריש א פרעג געטאָן:

— און מיט מיר וועסטו גיין גראָבן ערד?...

דער זעלבער וואזיכ: לעבעדיקע, שטיפערישע אויגן, די ציין—קלאָרער, פעסטער ראַ־פינאד, די עטוואָס סטארטשנדיקע טאָטערשע קינבאקן, ציכטיק געראזירט, און נאָר די אקסלען זײַנען ברייטער געוואָרן. א פינפ־און־צוואנציק יאָריקער!...

— בלײַב, זאָג איך! מע וועט דיר דאָ דארפֿן נייטיק.

וואזיק האָט אלץ געקווענקלט. איז עס דען אן אויסוועג פאר א קוואליפיצירטן קעסאָן־ארבעטער זיך אומקערן צוריק צו שווארץ־ארבעט? אָבער אָפּזאָגן באָבראָוון קאָן ער אָויך ניט. אזויפיל צײַט צוזאמען געארבעט. ער האָט זיך געפּרוּווט אויסדרייען:

— און וואָס וועט זײַן מיט א ווינקל? מיט אן אָרט ווי דעם קאָפּ אוועקצולייגן?— האָט ער א פרעג געטאָן.

— אלץ וועט זײַן...—האָט באָבראָוו זיכער אָפּגעענטפערט.

וואזיק האָט נוטמוטיק זיך צעלאכט,—לאדנאָ, וועלן מיר דערווײַל דײַנע קאָנטאָר־טישן פארוואנדלען אין טאפּטשאנעס... רעכט?

" " "

מע איז צוגעטראָטן צו פארלייגן די שאכטע.

אלץ איז אָנגעמערקט: אָט דאָ, אינעם רעכטן ווינקל פונעם הויף וועט מען אָנהייבן גראָבן, דער פּירעק—דער אָנגעצייכנטער מיט קרײַד—באטײַט די מאָס פון דער שאכטעלאָך, דאָ, אין סאמע מיטן, וועט מען געבן דעם ערשטן זעץ.

מיט יעדן טאָג ווערט די ארבעט פילפּאכיקער, שווערער, קאָמפּליצירטער. דאָס, וואָס מיט עטלעכע טעג צוריק האָט זיך פאָרגעשטעלט פּראָסט און איינפאך—א גרויסע זאך ערד גראָבן! איז אפ דער פּראקטיק פארוואנדלט געוואָרן אין א הארבער פּראָבלעם, און די שאכט־אָנפירונג האָט צעשיקט ווערבירער איבערן לאנד.

אינגיכן איז אפ דער שאכטע אָנגעקומען מאקסים לוקיאנאָוו מיט זײַן בריגאדע. לוקיאנאָווס בריגאדע—א טאטע מיט זין, מיט איידעמס, מיט קרוּווים, אייגנטלעך, ניט קיין בריגאדע—אן ארטעל קוואליפיצירטע טונעל־גרעבער. יאָרנלאנג געגראָבן באן־טונעלן אין די קאווקאזער פעלדז־בערג. באָבראָוו האָט די לוקיאנאָווצעס צעשטעלט פאר בריגאדירן, פאר רינג־אָנפירער, פאר דעסיאטניקעס און די ניט דערפארענע — צעשאָטן איבער די בריגאדעס.

אינאָוונט איז באָבראָוו געקומען אין צוזאמענוווינונג,—אן אָקאָרשט איבערגעבויטער קלויסטער—פול מיט ציגייער־רויך, מיט שארפע געקעכצ־רייכעס, מיט טומל און צערודערונג. די טאָטערן האָבן זיך א וואָרף געטאָן צום נאטשאלניק מיט טענות אין א שפראך אויסגעמישט פון טאָטעריש מיט רוסיש.

באָבראָוו האָט פאר זיי דעמאָנסטרירט דיאַפּאָזיטיוון און געמעלן פון אונטערגרונטבאנען און דערקלערט: צוערשט שטייט פאָר אויסגראָבן א שאכט־ברונעם א פארפעסטיקטן אין געהילץ אפ א צוואנציק מעטער די טיף. דערנאָך וועט מען אָנהייבן גראָבן אונטער די גאסן—שטאָלנעס, צוויי טונעלן. אפן וועג, סײַ אין דער טיף, סײַ אין דער לענג,—וועט מען געוויס זיך אָנשטויסן אפ שוואכע גרונטן, אפ גרונטן געמישט מיט וואסער. דאָס אלץ דארף מען קענען פארפעסטיקן, פארהאלטן און פארקרעמפּעווען מיט געהילץ, דערנאָך גוט פארבעטאָנירן און פארפאנצערן. פאָדערן זיך דערוף פאכלײַט, דערפארענע טונעל־ארבעטער, ניט בלויז געוויינלעכע ערד־גרעבער...

באָבראָווס ניכטערע שטים האָט געווירקט. געוואָרן שטיל. לוקיאנאָוו איז שוין דאָ ניט געווען. באָבראָוו האָט ארײַנגעקוקט צו די לוקיאנאָווצעס אהינטער ווענטל. די לוקיאנאָווצעס זײַנען געזעסן ארום טיש. אפן טיש איז געשטאנען א שיסל געקעכץ. קיינער רירט זיך ניט

צו, נאָר אָט האָט מאקסים לוקיאנאָוו א קלאפּ געטאָן מיטן לעפל אָן דעם שיסל־ראנד און זײַן גאנצע בריגאדע האָט זיך א לאָז געטאָן מיט די לעפל, ווי מיט רודערס אפן טײַך. באָבראָוו האָט א טראכט געטאָן מיט פארדראָס: דער אלטער לוקיאנאָוו פירט זיך דאָ אוף, ווי אן אמאָליקער ארטעל־סטאראָסטע...

באָבראָוו האָט פארלאָזן די צוזאמענוווינונג, וואזיך איז אוועק נאָך אים. ער איז געווען שטארק אופגערעגט.

וואזיך האָט זיך אלץ געהיצט.

— וואָס ביסטו אזוי אופגערעגט?

— וואָס פארשטייסטו ניט!... מאקסים לוקיאנאָוו איז א פאכמאן. און בא מיר איז דאָ פוסט... וואזיך האָט אָנגעוויזן זיך אפן שטערן—און איך וויל ניט שטיין נידעריקער פון דײַן לוקיאנאָוון!...

באָבראָוו איז שטיין געבליבן. ערשט איצט האָט ער פארשטאנען—ניט פויערשע זשעדנעקײַט רעדט אין וואזיכן, נאָר א פארלאנג ניט אָפּשטיין, דעריאָגן און קענען דעם פאך, די ארבעט.

" " "

וואזיך האָט געביטן די טאקטיק.

ער וויל זען וויאזוי עס ארבעטן קלוגע, דערפארענע מענטשן. צוערשט האָט לוקיאנאָוו מיט גרויסמוטיקן געלעכטערל געגעבן די געהעריקע דערקלערונגען. אינגיכן אָבער האָט ער באמערקט: עפּעס צו אָפט רוקט ארײַן דער טאָטער די נאָז. איינמאָל ווען די לוקיאנאָוועצעס האָבן מיט ברעטער, אָדער ווי מע רופט עס אף דער שאכטע־שפּראך, מיט מארטשעוואנ פארצויגן א וואנט אינעם שאכט־ברונעם, האָט וואזיך א פרעג געטאָן: „פארוואָס רופט מען דאָס מארטשעוואנ?"

— דאָס איז ניט פאר דײַן סייכל!... האָט לוקיאנאָוו אים געענטפערט און זיך צעזונגען ווי א טאָטער א שמאטע־אופקויפער:—שורום בורום קויפן מי־י־יר!...—און זיך פארגאנגען אין א לײַכטן געלעכטער, און פארענדיקט מיט א הוסטל.

עטלעכע פון זײַן בריגאדע האָבן אים אונטערגעהאלטן. וואזיך האָט אויך טאמעוואטע צוגעשמייכלט, נאָר די באקן האָבן פון כארפּע זיך באדעקט מיט רויטע פלאמעס.

און די ארבעט איז זיך געגאנגען ווײַטער.

די שאכטע איז ביסלעכווײַז באוואָקסן געוואָרן מיט מענטשן, ווי א בוים מיט בלעטער. אין אייניקע באראקעס האָבן אָנגעהויבן ארבעטן טעכנישע קרײַזלעך. בלויז אין צוזאמענוווינונג—אין איבערגעבויטן קלויסטערל—האָט מען אזא קרײַזל ניט אָרגאניזירט: צו ווייניק מענטשן זײַנען דאָ, און לוקיאנאָווס בריגאדע נייטיקט זיך ניט אין דעם.

וואזיך האָט זיך אָפּגעזוכט א קרײַז אין איינעם א באראק. ער האָט ניט דורכגעלאָזן קיין איין לימעד. דער קרײַז־אָנפירער האָט דערקלערט: וואסער אין שאכטע איז זייער א פארביסענער סוינע. דעם סוינע קאָנען באזיגן נאָר פּאָמפּעס—דעריבער מוז מען אָפּהיטן די פּאָמפּעס פון פארכלינען זיך, ווי מע היט אָפּ א קינד פון דיפטעריט. ניט קיין קלענערער סוינע איז — שווימזאמד. ארויסגעשווומענער זאמד באשאפט א פוסט אָרט, און א פוסט אָרט אונטער דער ערד, וואָס ווערט באצײַטנס ניט פארפעסטיקט, דראָט מיט קאטאסטראָפעס. אָט פארוואָס די גרונט־ארבעט באם בויען א טונעל אין שטאָט־באדינגונגען

איז—צו דער צײַט קאָנענ אונ ווי געהעריק פארפעסטיקנ די שטאָלניעס. אונ נאָכ האָט וואזיכ אפנ קרײַזל זיכ דערוווסט: די שטאָלניעס וועלנ דורכגעלייגט ווערנ דורכ קאלכ־שטיינ־גרונט, וואָס איז צונויפגעפרעסט פונ קוים באמערקבארע זאמד־שיכטעלעכ. אונ טרעפסטו נאָר אָנ אָט דאָס שיכטעלע—ברעכט דעמלט זיכ דער גרונט גיכער אונ גרינגער.

נאָכ יעדנ לימעד פלעגט וואזיכ אוועקגיינ אפנ באצירק פונ די לוקיאנאָווצעס, פאר־גלײַכנ דאָס געהערטע אפנ קרײַז מיט דער ארבעט פונ דער בריגאדע, אונ יעדעס מאָל, מיט קינע קומענ צום באשלוס:

— ווײַט נאָכ ביז לוקיאנאָוונ.

די שאכטע־אָנפירונג האָט ביסלעכווײַז באמערקט א גרויסע ענדערונג אינ וואזיכס ארבעט. מע האָט אים באשטימט אלס רינג־אָנפירער אונ אינ א קורצער צײַט ארום—אלס בריגאדיר. קיינעמ האָט דאָס ניט געוווּנדערט, אויסער דעמ אלטנ לוקיאנאָוונ, וועלכער האָט עס ניט געקאָנט באגרײַפנ. איינמאָל איז ער צוגעגאנגענ צו וואזיכנ גראָד ווענ יענער האָט געארבעט מיטנ פנעוומאטישנ האמער. דער אלטער איז דערשטוינט געוואָרנ „פונוואנענ וויס ער, אז מע דארפ אָפזוכנ די זאמד־שיכטלעכ אינעמ קאלכ־שטיינ?" אונ וואזיכ ווי אפ צעלאָכעס ארבעט געשווינד, זיכער, דער האמער שיסט, ווי א מאָטאָציקל אינ אנ אײַליקנ געיעג. לוקיאנאָוו האָט ניט אויסגעהאלטנ:

— הער אויס, דו מעגסט ווינ אונדזערס א רוסיש ווערטל поспешишь—людей насмешишь...

בא וואזיכנ האָט א ציטער געטאָנ די שטימ, נאָר גלײַכ געביטנ דעמ טאָנ:—מאקסימ מאקאריטש, לאָמיר זיכ פארמעסטנ אינ א געוועט!...

— אינ א געוועט?...—האָט דער אלטער בײַז איבערגעפרעגט.—אינ די יונגע יאָרנ האָב איכ ליב געהאט צו גיינ אינ געוועט... אפ קולאטשקעס... ווענ מיר האָבנ געבויט די טור־נעלנ פאר דער אײַזנבאנ ארמאוויר—טואפסע אינ צענטנ יאָר... דעמלט זיכ געשלאָגנ אפ קולאטשקעס, יאָ!...—אונ אוועק מיט א גרינגנ, אונטערטאנצנדיקנ טראָט.

" " "

אינ דער ריכטונג צומ טעאטער־פלאצ, האָט די שאכטע „אָכאָטני ריאד" שוינ געהאט לאנגע צעצויגענע שטאָלניעס—נידעריקע אונ שמאָלע—ווי קאָרידאָרלעכ אינ די קעלער אונ־טער א גרויס הויז. אינ דער צווייטער ריכטונג—צומ מאניעזש—איז דערווײַל נאָכ געשטאנענ א דורכויסיקע קאלכשטיינ־וואנט, א פעלדז! די פנעוומאטישע האמערס האָבנ אים מיט גרויס מאטערניש בײַגעקומענ. אונ פלוצימ האָט דורכ דעמ קאלכשטיינ, פונ אונטערנ באָדנ א זעצגעטאָנ א קרישטאָל־קלאָרער, אײַזקאלטער וואסער. ווי א פאָנטאנ האָט דאָס וואסער געקלאפט. העכער אָנדערהאלבנ טויזנט ליטער א מינוט. אינ איינ אויגנבליק האָט פארפלייצט די שטאָלניע אונ פארטרונקענ דעמ שאכט־ברונעמ. מענטשנ זײַנענ געשטאנענ ביז די לענדנ אינ וואסער.

וואסער אינ שאכטע איז ניט קיינ נײַס, שוינ ניט איינמאָל היפשע זאָרגנ פארשאפט, נאָר מיט אזא קראפט האָט נאָכ קיינמאָל דאָס וואסער דאָ ניט געשטראָמט. אלע האָבנ זיכ פארלאָרנ. איינ זאָרג האָט אלעמענ ארומגעכאפט, די פּאָמפּע זאָל כאָטש אויסהאלטנ. אנ אלטע, אנ אָפגעניצטע האָט זי געהוסט אונ געניסט, בעשומ אויפנ ניט געקאָנט בײַקומענ דעמ אָנגרייפנדיקנ וואסער. אונ פלוצימ איז דער מאָטאָר אנשטומט געוואָרנ אונ אינ דער זעלבער רעגע—די פּאָמפּע.

אלע האָבנ זיכ דערפילט, װי אינ א הילפלאָזז שיפל אינ צעיושעטנ יאַם. בלויז מאקסים לוקיאנאָװ האָט זיכ ניט פארלאָרנ. ער האָט באפוילעריש אויסגעשריִענ:

— לאבאָטריאסנ, װאָס שטייט איר?...

איבערנ שאכט־ברונעמ אינדערהויכ װוהינ דאָס װאסער האָט נאָכ ניט דערגרייכט האָט דער אלטער גענומענ מײַסטרעװענ א מינ בריקל. א געפערלעכ שטיקל ארבעט איז דאָס געװענ! א מינדסטער פארזעג האָט געדראָט מיט אראָפרײַסנ זיכ אינעמ גרײַפנדיקנ װאסער. נאָר לוקיאנאָװ אונ צוזאמענ מיט אים זײַנ בריגאדע, װאָס האָט געארבעט מיט דער העכסטער אָנשטרענגונג—האָבנ זייערס אויסגעפירט; אינדערהויכ אפנ"בריקל צוגעפעסטיקט דעמ עלעקטראָ־מאָטאָר, װעלכער האָט װידער אָנגעהויבנ ריטמיש קלאפנ, אונ באנאנד מיט אים אויכ די פאָמפעס—געזויפנ דאָס װאסער אונ ארויסגעשפיגנ עס אינ רינשטאָק.

װאזיכנ האָט גענאָגט א קינע־געפיל: „פאר־װאָס בינ איכ עס ניט געפאלנ אפ לוקיאנאָװס אײַנפאל? איכ װייס סײַדנ ניט, אז א פארטרונקענער מאָטאָר קאָנ ניט ארבעטנ". אינמיטנ דערינענ האָט די פאָמפע אָנגעהויבנ כאָרכלענ, זיכ פארכלינעט מיט שמוצ אונ זאמד. ניט לאנג טראכטנדיק, האָט װאזיכ פארשניטנ זיכ העכער פונ די עלנבויגנס אינ װאסער אונ מיט די פינגער פארשטעלט די לעכעלעכ אינעמ פאָמפע־קלאפאנ—באשיצט זיי פונ שמוצ אונ זאמד. ער איז געשטאנענ אָנגעבויגנ, װי ער װאָלט עפעס אויסגעקוקט אינ װאסער. די פיס האָבנ שוינ אופגעהערט זיכ בויגנ, נאָר װאזיכ איז אלצ ניט אָפגעטראָטנ — זיכ אײַנגעהערט: די פאָמפע זופט דאָס װאסער, אָדער קלײַבט זיכ װידער פארכלינענ?

אינעמ דוש־קאָמבינאט זײַנענ געזעסנ ארבעטער—נאָר װאָס ארויסגעקראָכנ פונ שאכטע־דאָס װאסער פונ די שטיװל—ארויסגעפליוכעט אונ די ספעצאָװקעס אויסגעדרייט. אייניקע האָבנ זיכ געאמפערט: װער װעט איצט פּרעמירט װערנ—לוקיאנאָװ צי זאמאלדינאָװ?...

ערשט איצט האָט װאזיכ דערזענ: די הענט זײַנענ בא אימ בוריקעס־קאָליר, קיינ װייטעק האָט ער אָבער ניט געפילט.

דאָס קעמערל האָט ערשט ניט לאנג זיכ אָרגאניזירט. װאזיכנ האָט מענ דאָרט באגעגנט זייער װארעמ אונ דערפילט האָט ער, אז די באגעגעניש איז אנ ענטפער אפ דער דאנקבארער ארבעט, װאָס ער האָט אָפגעטאָנ בייס דער אַװאריע.

" " "

װעסנע־צײַט זײַנענ אפ דער שאכטע אָנגעקומענ די ערשטע מאָבילִיזירטע קאָמיוגיסטנ.

א טייל פונ זיי זײַנענ ארײַנ אינ װאזיכס בריגאדע אונ די בריגאדע האָט באקומענ א נײַעמ נאָמענ: זאמאלדינאָװס קאָמיוגישע בריגאדע.

די אָנגעקומענע קאָמיוגיסטנ האָבנ מיטגעבראכט נײַע ארבעט־מעטאָדנ: עס איז ניט פארלאָפנ קיינ װאָכ צײַט, װי צװיי רינגענ פונ זאמאלדינאָװס בריגאדע האָבנ צװישנ זיכ געשלאָסנ א סאָצאָפמאכ. יעדער רינג האָט גענומענ אפ זיכ בעסער אָפהיטנ דעמ אינסטרומענט. נאָכ דער ארבעט געריניקט אונ געפוצט דעמ פנעװמאטישנ האמער, ארומגעשאָבנ די לאָפעטע, אָפגעװאשט די האק אונ גופע דאָ, אינ שאכטע אהינטערנ װענטל—אהינטערנ מארטשעװאנ עס באהאלטנ. אפ מאָרגנ איידער געשטעלט זיכ צו דער ארבעט—דורכקאָנטראָלירט, צי אלצ איז אינ אָרדענונג? דאָס זעלבע אינ דושקאָמבינאט מיט די ספעצ־קליידער. יעדע ספעצאָװקע אונ יעדע פאָר גומענע שטיװל האָט באקומענ א נומער אונ אנ אייגנטימער. אונ אויכ אינ דער ארבעט האָבנ די קאָמיוגיסטנ באװיזנ, אז זיי זײַנענ ניט

פּאָשעט געדונגענע ארבעטער, נאָר מאָביליזירטע פונ זייער אָרגאניזאציע מיט אנ אָנזאָג: בויענ דעמ בעסטנ מעטראָפּאָליטענ אינ דער וועלט. עס איז ניט פארלאָפנ קיינ כוירעש אונ די ניט לאנג־געקומענע איז שוינ געווענ שווער אונטערצושיידנ פונ די אלטע, דער־פארענע מעטראָ־בויער.

וואזיכ האָט זיכ צוגעקוקט צו די יאטנ, צומ יוגנטלעכנ ברענ, אונ אָפּט מעקאנע געווענ.

— איכ אינ זייערע יאָרנ האָב געטראכט וועגנ טשערוואָנצעס אינ כאָליעווע... פונ דעמלט זייַנענ אוועק זיבנ יאָר. זיי—אינ א זיבנ יאָר ארומ וועלנ שוינ זייַנ אינזשעניערנ.

אינ עטלעכע כאדאָשימ ארומ איז אפ דער שאכטע אָנגעקומענ די צווייטע גרופּע אונ מיט א פּאָר כאדאָשימ שפּעטער—די דריטע גרופּע מאָביליזירטע קאָמיוגיסטנ.

איבער דער שאכטע האָט זיכ צעטראָגנ א נייַס: לוקיאנאָווס בריגאדע לאָזט באָבראָוו איבער, נאָר אליינ לוקיאנאָוו, מאקסימ מאקאריטשנ, פּעקלט ער איבער אפ א צווייטער שאכטע, כאָטש אנ ארבעטער איז דער אלטער אנ אויסגעצייכנטער.

— איצט,—האָט באָבראָוו געזאָגט,—ווענ די שאכטע איז ארומגעוואָקסנ מיט פּארטייער אונ קאָמיוגיסטנ, קאָנ איכ זיכ דערלויבנ דעמ „פארגעניגנ" ארבעטנ אָנ ארטעל־סטאראָסטעס.

באָבראָווס שריט בענעגייע לוקיאנאָוונ האָט וואזיכ אויסגעטייַטשט, ווי א מינ פּרעמיע אימ, וואזיכנ, אונ דאָכ האָט אימ ניט באפרידיקט. פארקערט, זייַנ דראנג פּאָרויס האָט זיכ נאָכ מער פארשטארקט: ווערנ טונעל־מייַסטער אָדער נאָכ העכער—נאטשאלניק פונ באצירק, אונ עפּשער גאָר באָבראָווס געהילפ?.. דער גרויסער דראנג האָט זיכ בא אימ פארקערפּערט אונ אָפּגעשפּיגלט אינ ארויסבאקומענ וואָס מער מעטער גרונט. סאָפ זומער איז מענ גע־גאנגענ אפ צונויפשלאָגנ זיכ מיט דער צוועלפטער שאכטע. די שאכטע „אָכאָטני־ריאד" איז געווענ פארוואלגערט מיט ארויסגעגראָבענעמ גרונט—טראנספּאָרט האָט אויסגעפעלט אינ סטאָלניע, איז אויסגעקומענ פויזענ אפנ בויכ: בערג ארויסבאקומענער גרונט אונ דער טראנספּאָרט איז געווענ הינטערשטעליק.

וואזיכ האָט פּאר זיכ געהאט איינ ציל: אריבערשטייַגנ! העכער פיר מעטער גרונט האָט זייַנ בריגאדע אויסגעגראָבנ אינ יעדער וואכטע, אָנשטאָט די קנאפּע צוויי מעטער לויט דער נאָרמע אונ אזויארומ אריַינגעריסנ זיכ אפ דער טעריטאָריע פונ דער צוועלפטער שאכטע. כאָטש אקעגנ איז אימ פונ דאָרט אָנגעקומענ א קאָמיוגישע בריגאדע אונ אויכ איינע פונ די בעסטע.

# אונטער לענינס שלאכט-פאָנ

(פונ כ' א. אי. סטעצקעס פאָרטראג אפ דער טרויער־זיצונג אינ מאָסקווע, געווידמעט דעמ 11־טנ יאָרטאָג נאָכ לענינס טויט, דעמ 21־טנ יאנוואר 1935 י.)

## לענינ וועגנ דער סאָוועטישער מעלוכע

כאווײרימ! אינ די יאָר־טעג נאָכנ טויט פונעמ גרויסנ פירער אונ לערער פונ אונדזער פארטיי אונ פונעמ וועלט פראָלעטאריאט גיבנ אָפּ אלע ארבעטנדיקע פונעמ ראטנ-פארבאנד א באריכט פאר לענינס אומפארגעסלעכ געשטאלט, וויאזוי עס זײַנענ אונ עס ווערנ אויסגעפילט זײַנע געבאָטנ, וויאזוי עס ווערט פארווירקלעכט דאָס אלוועלטלעכ־היסטאָרישע לענינ־ווערק צו באפרײַענ די ארבעטער אונ ארבעטנדיקע אונ אויסבויענ דעמ קאָמוניזמ:

דער געניאלער טעאָרעטיקער, דער פאָרזעצער פונ מארקס אונ ענגעלס, לענינ, האָט געשאפנ די לערע וועגנ דער קאָמוניסטישער פארטיי, אלס דעמ אוואנגארד פונעמ ארבעטער־קלאס, וואָס פירט די ארבעטנדיקע צומ זיג איבערנ קאפיטאליזמ, ער האָט אויסגעכאָוועט אונדזער רומפולע שלאכט־פארטיי אונ האָט געשאפנ דעמ קאָמוניסטישנ אינטערנאציאָנאל. לענינ האָט אנטוויקלט מארקס אונ ענגעלסעס לערע וועגנ דער פראָלעטארישער דיקטאטור, וואָס איר דעראָבערונג איז א נויטיקער באדינג פאר דער באפרײַונג פונ די ארבעטנדיקע, פאר דער פארניכטונג פונעמ קאפיטאליזמ אונ פאר דער אויסבויונג פונ דער קאָמוניסטישער געזעלשאפט.

אונטער לענינס אָנפירונג האָט דער פראָלעטאריאט אונ די ארבעטנדיקע פונ אונדזער לאנד אראָפּגעוואָרפנ די מאכט פונ דער בורזשואזיע אונ גוט־באזיצער אונ געשאפנ א נײַעמ טיפּ מעלוכע, די דיקטאטור פונעמ פראָלעטאריאט, די סאָוועטישע מעלוכע. לענינ איז דער גרינדער אונ דער ערשטער בויער פונ אָט דער נײַער אלוועלטלעכ־היסטאָרישער געבײַדע, וואָס רופט זיכ סאָוועטישע מעלוכע. אינ די סאָוועטנ האָט דער פראָלעטאריאט ניט נאָר פונ אונדזער לאנד, נאָר אויכ פונ דער גאנצער וועלט געפונענ אונטער לענינס אָנפירונג די מעלוכישע פאָרמ, אינ וועלכער עס דארפ פארווירקלעכט ווערנ די ארבעטער־מאכט, אינ וועלכער עס דארפ זיכ אָרגאניזירנ דער ארבעטער־קלאס, אלס הערשנדיקער קלאס, קעדיי צעגראָמירנ ביזנ סאָפ די אונטערדריקער אונ עקספּלואטאטערס אונ אויסבויענ די קאָמוניסטישע געזעלשאפט. סאָוועטנ — דאָס דאָזיקע וואָרט איז געוואָרנ א נאָענטס, א לײַבלעכס אונ א פארשטענדלעכס פאר די ארבעטנדיקע פונ דער גאנצער וועלט. דאָס וואָרט, פונקט ווי דער אומפארגעסלעכער נאָמענ „לענינ", קלינגט גלײַכ אָפּ אלע שפּראכנ פונ די פעלקער, ווי א סימוואָל פונ זײער באפרײַונג.

פאַר די העכער 17 יאָר פונ דעם אָקטיאַבער־זיג איז אומעטום ווו דער פראָלעטאַריאַט
איז אופגעשטאַנענ אונ שטייט אופ צום אנטשיידנעם קאמפ קעגנ דער בורזשואַזיע,—אינ
דייטשלאַנד אונ אינ כינע, אינ אונגאַרנ אונ אינ עסטרייַכ, אינ אינדאָנעזיע אונ אינ שפּאַ־
ניע,—לייַכט אפ זייַנע פאָנענ דער לאָזונג פונ סאָוועטנמאַכט. דער פראָלעטאַריאַט אונ די
אַרבעטנדיקע אָרגאַניזירנ זיכ אינעם גאנג פונ דער רעוואָליוציע אינ סאָוועטנ.

דעראָבערט די סאָוועטנמאַכט אינ אונדזער לאַנד, האָט דער פראָלעטאַריאַט באַקומענ די
מעגלעכקייַט ארופצוואַרפנ זיכ מיט אַלע מעכטיקע אונ שאַרפע מיטלענ פונ מעלוכע, מיט
זייַנ גאַנצער אָרגאַניזירטער מעכטיקייַט, קעגנ זייַנע סאָנים, קעגנ די עקספּלואַטאַטאָרס,
קעגנ די, וואָס שטרעבנ אופצושטעלנ די אָרדענונג פונ קנעכטשאַפט אונ אונטערדריקונג.
דער פראָלעטאַריאַט האָט באַקומענ די מעגלעכקייַט דורכ דער בויגעוודיקער, פאַרצווייַגטער
מאַסנ־אָרגאַניזאַציע פונ די סאָוועטנ אומיטלבאַר, טאָגטעגלעכ אָנצופירנ מיט אַנדערע שיכטנ
אַרבעטנדיקע, איבערדערציענ זיי, פירנ זיי אפנ וועג צום סאָציאַליזם. די סאָוועטנ גיבנ די
ברייטסטע מעגלעכקייַט צוציענ די מאַסנ צום דורכויסיקנ פאַרוואַלטנ מיט דער מעלוכע אונ
צום סאַמע נאָענטסטנ אונ דירעקטנ אָנטייל זייערנ, אונטער דער אָנפירונג פונ דער פאַרטיי
פונעם פראָלעטאַריאַט, אינ די מעלוכע־איניאָנים, אינ דער בויונג פונעם סאָציאַליזם, אינעם
קאַמפ קעגנ דעם קלאַסנ־סוינע.

אַזאַ ברייטע אונ אומיטלבאַרע דעמאָקראַטיע פאַר די אַרבעטנדיקע האָט ניט געוווּסט
אונ עס ווייס ניט קיינ איינ מעלוכע אינ דער וועלט.

## די דערפאָלגנ פונ דער סאָוועטנ־מאַכט

כאַווייריס, מיר געפינענ זיכ אפנ שוועל פונעם 7־טנ אַלפאַרבאַנדישנ סאָוועטנ־צוזאַמענ־
פאָר. איבערנ גאַנצנ לאַנד זייַנענ דורכגעגאַנגענ די וואַלנ אינ די סאָוועטנ. די דאָזיקע וואַלנ
זייַנענ געווענ די בולעטסטע דעמאָנסטראַציע פונ די לעניניסטע האַנאָכעס וועגנ סאָוועטי־
שער דעמאָקראַטיע. עס איז ניטאָ אונ עס קאָנ ניט זייַנ קיינ שום אַנדערע מעלוכע, ווו
די מאַסנ זאָלנ אַזוי אַקטיוו, אומיטלבאַר באַהאַנדלענ אונ לייזנ אַלע מעלוכישע איניאָנים,
סייַ גרויסע, סייַ קליינע, סייַ פראַגנ פונ צווישנפעלקערלעכער פּאָליטיק, סייַ די קאָמפּלי־
צירטסטע פראַגנ פונ דער עקאָנאָמיק, פונ דער בויונג, פונ דער אינדוסטריע, פונ דער
לאַנדווירטשאַפט, פונ אַנטוויקלענ דעם האַנדל, קולטור־איניאָנים, סייַ די לאַגע אונ די
אופגאַבנ פונ דעם אייגענעם קאָלווירט, אונטערנעמונג, ייִשעוו, דאָרפ, ביז די סאַמע קליינע,
וואָכעדיקע איניאָנים.

עס איז גענוג איבערצולייענ אַ וועלכנ עס איז אָנזאָג פונ די ווייַלער, קעדיי פאַר
יעדנ אַרבעטנדיקנ זאָל ווערנ קלאָר: יאָ, **דאָס איז די מאַכט פונעם אַרבעטער־**
**פּאַלק!** דאָס איז אונדזער לייַבלעכע מאַכט. די מאַכט, וואָס מיר, אַרבעטער אונ קאָל־
ווירטניקעס, האָבנ איר געגעבנ אונדזערע אופגאַבנ, וויאַזוי צו בויענ די מעלוכע אונ אַנט־
וויקלענ די ווירטשאַפט, וואָס צו טאָנ אינ דעם געגעבענעם קוואַרטאַל, ייִשעוו אונ שטאָט.

כאַווייריס, מיר האָבנ ניט אויסבאַהאַלטנ אונ מיר באַהאַלטנ ניט, אַז אונדזער סאָוועטנ־
מאַכט איז פראָלעטאַרישע **דיקטאַטור**, אַז זי איז אומראַכמאָנעסדיק אונ שטרענג. בענע־
גייע די סאָנים פונעם פאָלק, בענעגייע פאַרברעכער אונ פאַרעטער, אַז זי איז פעסט אונ
אַנטשיידנ אומעטום, ווו עס האַנדלט זיכ וועגנ פאַרטיידיקנ די אַרבעטנדיקע, וועגנ אָפּהיטנ
די רעוואָליוציאָנערע אָרדענונג.

אונ צוזאמענ דערמיט איז דאָס די סאמע ברייטע, סאמע ווירקלעכע, דעמאָקראטיע פאר די ארבעטנדיקע. דער פראָצענט וואלרעכטלאָזע—די סאָנים פונ פאָלק—באטרעפט 2,5. אינ די וואלנ אינ די סאָוועטנ האָבנ, לויט די פאָרלויפיקע אָנגאבנ, זיכ באטייליקט אינ דער איצטיקער קאמפאניע 83,3 פראָצענט אינ די דערפער, 91,2 פראָצענט אינ די שטעט. באזונדערס ווערט באצייכנט דער וווּקס פונ דער אקטיווקײַט פונ די פרויענ: אינ די דאָרפסאָוועטנ 80,3 פראָצענט לעגאבע 61,7 פראָצענט, אינ די שטעט 80,4 פראָצענט לעגאבע 75,8 פראָצענט (אינ דער פאָריקער וואל־קאמפאניע). ווו, אינ וואָס פאר א לאנד קאָנ מענ געפינענ אזא ברייטנ אָנטייל אינ מעלוכע־איניאָנימ?

אנטוויקלענדיק אינ די פאָרמענ פונ דער סאָוועטישער דעמאָקראטיע דורכ די סאָוועטנ זייער שעפערישע אקטיווקײַט, זייער איניציאטיוו אונ ענערגיע, האָבנ זיכ די ארבעטנדיקע מאסנ אונטער דער אָנפירונג פונ דער לעניִנישער פארטיי—דערשלאָגנ אינטשידענע ניצכוינעס אפנ וועג צומ סאָציאליזם. די דאָזיקע ניצכוינעס האָבנ די פארטיי אונ די ארבעטנדיקע זיכ דערשלאָגנ, פאָלגנדיק לעניִנס געבאָטנ, אויספילנדיק זײַנע אָנגעצייכנטע פלענער, קעמפנדיק פאר דער ריינקײַט פונ דער לעניִנישער טעאָריע. די דאָזיקע ניצכוינעס זײַנענ דערגרייכט געוואָרנ אפנ גרונט פונ פארפעסטיקנ דעס געבאָט, וואָס לעניִנ האָט בעגעבנ וועגנ דעמ פארבאנד פונעמ ארבעטער־קלאס אונ פויערטומ, אונטער דער אָנפירונג פונ די ארבעטער.

עס ווערט מיט דערפאָלג אויסגעפילט אינ עס איז אינ גרונט אויסגעפילט געוואָרנ דער לעניִנישער געבאָט וועגנ פארוואנדלענ אונדזער לאנד אינ א לאנד פונ גרויסער אינדוסטריע. דאָס סאָוועטנלאנד האָט פאר די יאָרנ פונעמ ערשטנ אונ צווייטנ פינפיאָר געשאפנ א פולבלוטיקע סאָציאליסטישע אינדוסטריע אונ זיכ פארוואנדלט פונ אנ אָפגעשטאנענעמ אגראר־לאנד אינ א לאנד א פאָרגעשריטנס לויט דער טעכניק, אינ אנ אינדוסטריעל לאנד. די סאָציאליסטישע אינדוסטריע איז געוואָרנ א מעכטיקע קראפט, וואָס אנדערשט איבער דאָס גאנצע לאנד.

עס איז אויסגעפילט געוואָרנ דער לעניִנישער געבאָט וועגנ דער נייטיקײַט איבערצופירנ די פויערישעווירטשאפט אפ די רעלסנ פונ גרויסער פארגעזעלשאפטלעכטער ווירטשאפט. אונטער דער אָנפירונג פונ לעניִנס פארטיי האָט דאָס ארבעטנדיקע פויערטומ זיכ איבערצײַגט אינ די מײַלעס פונ די קאָלווירטנ אונ זיכ פעסט געשטעלט אפנ סאָציאליסטישנ וועג. אינ די קאָלווירטנ זײַנענ פארייניקט דרײַ פערטל פויערישע ווירטשאפטנ; דורכ די מטס האָט די פראָלעטארישע מעלוכע באוואָפנט די קאָלווירטנ מיט דער נײַער טעכניק, מיט טראקטערס, קאָמבײַנענ, מיט טראקטער־אקערס, זייעלקעס, דרעש־מאשינעס א. אנד.

די פראָדוקטיווקײַט פונ דער פויערישער ארבעט אינ די קאָלווירטנ וואקסט איצט פונ יאָר צו יאָר, די גערעטענישנ פארגרעסערנ זיכ, עס ווערט געהעכערט די האכנאָסעדיקײַט פונ די קאָלווירטנ, פונ די קאָלווירטניקעס.

די נײַע סאָציאליסטישע אונטערנעמונגענ, די סאָווירטנ אונ קאָלווירטנ, האָבנ אינעמ יאָר 1934 געגעבנ דער מעלוכע אינ דרײַ מאָל מער ברויט, ווי די דריבנע, אינדיווידועלע ווירטשאפטנ אינעמ יאָר 1928. עס איז מעגלעכ געוואָרנ אָפצושאפנ די קארטלעכ-סיסטעמ אפ ברויט אונ אפ אייניקע אנדערע פראָדוקטנ אונ דערמיט גופע מאכנ דעמ גרעסטנ שריט אינעמ פאנאנדערוויקלענ דעמ סאָוועטישנ האנדל אונ אופהויבנ דעמ וווילשטאנד פונ די ארבעטנדיקע.

עס איז אויסגעפּילט געוואָרנ דער לענינישער געבאָט וועגנ דער נייטיקײַט ענדגילטיק צו צעגראָמירנ דעם קלאסנ־סוינע אינווייניק אינ לאנד, צו צעגראָמירנ דעם לעצטנ קאַפּיטאליס־טישנ קלאס אינ אונדזער לאנד—דאָס באלעגופנטום. מיט פינפ יאָר צוריק האָט סטאלינ, דער פאָרזעצער פונ לענינס ווערק, דער רוםפולער פירער פונ דער רומפולער לענינישער פּארטיי, פאָלגנדיק לענינס געבאָט געשטעלט די שלאכט־אויפגאבע צו ליקווידירנ דאָס באַ־לעגופנטום אלס קלאס אפ דער באזע פונ דורכויסיקער קאָלעקטיוויזאציע. פאר די עטלעכע יאָרנ, וואָס זײַנענ אריבער זינט דעמלט, האָט אונדזער פּארטיי מיט דערפאָלגנ פארווירק־לעכט דעם דאָזיקנ לאָזונג אינ לעבנ אונטער דער אָנפירונג פונ איר געניאַלנ פירער כאווער סטאלינ. (דויערנדיקע אוואציע, אויסגעשרייענ „הוראַ״!, אויסגעשרייענ: „זאָל לעבנ כאַ־ווער סטאלינ!״). די ארבעטנדיקע מאסנ האָבנ, גייענדיק נאָכ לענינס פּארטיי, צעגראָמירט דאָס באלעגופנטום אלס קלאס, אָפּגעהאלטנ דעם לעצטנ אנטשיידנדיקנ זיג איבערנ קלאסנפײַנט אונ אָפּגעריייניקט דעם באָדנ פאר דער ווײַטערדיקער סאָציאַליסטישער בויונג. די רעשטנ פונעם קלאסנ־פײַנט פּרווונ זיכ נאָכ צו דערלאנגענ אונדז קלעפּ פונ הינטנ ארומ. אָבער די דאָזיקע קלעפּ זײַנענ ניט אימשטאנד אומצוּוואקלענ די פעסטקייט פונ דעם גרויסנ בינינ, וואָס אונדזער פּארטיי האָט אויסגעבויט לויט לענינס אָנווײַזונגענ אונטער סטאלינס אָנפירונג (שטורמישע אפּלאָדיסמענטנ).

„פאקטנ באווײַזנ,—האָט כאווער סטאלינ געזאָגט אפנ 17־טנ פּארטיי־צוזאמענפאָר, אונטערצינדיק דעם סאכאקל פונ דער סאָציאַליסטישער בויונג,—אז מיר האָבנ שוינ אויסגעבויט דעם פונדאמענט אינ פּסר אונ אונדז פארבלײַבט בלויז צו באקרוינענ אים מיט אויבער־געבײַענ,—א זאכ, וואָס איז אָנ סאָפעק גרינגער, ווי אויסבויענ דעם פונדאמענט פונ דער סאָציאַליסטישער געזעלשאפט״. („פראגנ פונ לענינניזם״ 10־טע אופלאגע, ז. 564).

כאווײרים, אינ אָט דעם זאל איז מיט 11 יאָר צוריק, ווענ כאווער לענינס קער־פּער איז געלעגנ אינעם קאָלאָנענ־זאל פונעם פאריינענ־הויז, פאָרגעקומענ דער צווייטער ראטנ־צוזאמענפאָר פונעם פארבאנד סאָוועטישע רעפּובליקנ. דעמלט אפ דער זיצונג, גע־ווידמעט לענינס אָנדענק, האָט כאווער סטאלינ אינעם נאָמענ פונ אונדזער גאנצער פּארטיי, אינעם נאָמענ פונ אלע ארבעטנדיקע פונ אונדזער לאנד געגעבנ א פײַערלעכנ צוזאָג פאָרצוזעצנ ביזנ סאָפּ, ביזנ זיג לענינס זאכ, אויספילנ זײַנע געבאָטנ. עס זײַנענ פארבײַ עלפ יאָר. מיר קאָנענ איליטשנ אָפּגעבנ א באריכט—דאָס לענינישע ווערק, די בויונג פונעם סאָציאַליזם, האָט געזיגט פעסט אונ שטענדיק אינ אונדזער לאנד (שטורמישע אפּלאָדיסמענטנ).

מיר קאָנענ זאָגנ, אז כאווער סטאלינ אונ אונדזער פּארטיי האָבנ מיט ערע דורכ־געטראָגנ אינ דער שווערסטער סיטואציע פונעם קאמפ אונ בויונג די לענינישע שלאכט־פאָנ (דויערנדיקע אפּלאָדיסמענטנ, וואָס גייענ אריבער אינ אָוואציע. דער גאנצער זאל באגריסט שטייענדיק דעם כאווער סטאלינ).

## די סאָוועטישע מעלוכע איז א נײַער טיפּ מעלוכע

די סאָציאַל־פארעטער פלעגנ אָפּנארנ אונ נארנ אָפּ די ארבעטנדיקע, רײדנדיק וועגנ דער מעגלעכקײַט פונ א קלוימערשט פרידלעכנ ארײַנוואקס אינ סאָציאַליזם אפנ גרונט פונ דער בורזשואזער דעמאָקראטיע. די ווירקלעכקײַט דעמאסקירט נאָכאמאָל אונ ווידעראמאָל דעם דאָזיקנ ליגנ, זי באשטעטיקט יעדנ טאָג די ריכטיקײַט פונ לענינס ווערטער: אָדער בורזשואזע דיקטאטור,—ווי זי איז דעקאָרירט מיט „דעמאָקראטישע״ שילדנ, ווי אינ דער פאָרם

פונ אָפענער פאשיסטישער דיקטאטור פונ כײַעשנ אָפּרעכענענ זיכ מיט די ארבעטנדיקע (דײַטשלאנד, עסטרײַכ, שפאניע), אָדער—די דיקטאטור פונעמ פראָלעטאריאט, די מאכט פונ דער מערהײַט עקספּלואטירטע, וואָס האָבנ זיכ אופגעהויבנ צומ קאמפּ קעגנ עקספּלואטאטערס.

די צווייטע גרונט־האנאָכע פונעמ מארקסיזמ־לענינּיזמ זאָגט, אז דער פּראָלעטאריאט, האָבנדיק זיכ געשטעלט בא דער מאכט, קאָנ ניט אויסנוצנ די בורזשואזע מעלוכע־מאשינ, אז ער מוז זי צעברעכנ, אז ער דארפ שאפנ זײַנ אייגענעמ נײַעמ מעלוכישנ אפּאראט. אָט דעמ נײַעמ מעלוכישנ אפּאראט האָט אנטדעקט אונדזער סאָציאליסטישע רעוואָליוציע, עס האָט אימ אנטדעקט **לענינ**. דער דאָזיקער אפּאראט, די דאָזיקע נײַע מעלוכע איז די סאָוועטישע מעלוכע.

די סאָוועטישע מעלוכע, אלס איבערגאנג־מעלוכע, אינטערשיידט זיכ אפּ אזוייפל פונ דער בורזשואזער מעלוכע, אז **לענינ** האָט אפילע געזאָגט, אז זי איז שווער אָנצורופנ מעלוכע אינעמ אייגנטלעכנ זינענ פונ וואָרט. **לענינ** פלעגט אפילע באנוצנ דעמ טערמינ „האלב־מעלוכע” בענעגייע צו אָט דער מעלוכע.

הייסט עס אָבער דענ, אז די פּראָלעטארישע מעלוכע איז שוואכער אינ זינענ פונ אָרגאניזאציע, אז אינ איר רעשוס זײַנענ פאראנ ווייניקער מיטלענ אינ געצײַג פונ מעלוכישער מאכט, ווי בא דער בורזשואזער מעלוכע? הייסט עס דענ, אז די פּראָלעטארישע מעלוכע פירט אָדער קאָנ פירנ א האלביקע וואקלדיקע מעלוכישע פּאָליטיק, אז זי דארפ ניט אָנווענדנ קיינ מיטלענ פונ מעלוכישנ צוואנג בענעגייע צו די סאָנימ? הייסט עס דענ, אז זי קאָנ דערלאָזנ א וועלכע עס איז ווייכקײַט, אומאנטשלאָסנקײַט באמ אָפּהיטנ די מעלוכישע אָרדענונג? ניינ, אונ דרײַ מאָל ניינ! אזוי אויסטײַטשנ לענינענ—אונ אפ דעמ וועג פלעגנ זיכ שטעלנ אונ עס שטעלנ זיכ די רעכטע אונ „לינקע” אָפּארטוניסטנ—איז א פאַרשעטער פאראט דעמ מארקסיזמ־לענינּיזמ, אנ אײַנרײַס מיט דער לענינישער לערע וועגנ דער פּראָלעטארישער דיקטאטור, דאָס הייסט פארגיינ אינ לאגער פונ דער קאָנטררעוואָליוציע.

די סאָוועטישע מעלוכע איז די פאָרמ פונ פּראָלעטארישער דיקטאטור, אונ די פּראָלעטארישע דיקטאטור „איז אנ **אײַזערנע מאכט**, א רעוואָליוציאָנערע, דרייסטע אונ שנעלע, אנ אומראכמאָנעסדיקע אינעמ אונטערדריקנ סײַ די עקספּלואטאטערס אונ סײַ די כוליגאנעס” (לענינ באנד 22, ז. 459).

ריידנדיק וועגנ דער דיקטאטור פונעמ פּראָלעטאריאט, שטרײַכט **לענינ** אונטער אומעטומ, שטענדיק אונ איבעראל, די באדײַטונג פונ **אײַזערנער אָרדענונג, דיסציפּלינ, פונ פעסטער אונ טיפער אָרגאניזירונג פונ די מאסנ**. די נייטיקײַט פונ סאמע שטרענגנ אומראכמאָנעסדיקנ אונ שנעלנ אָפּרעכענענ זיכ מיט די פײַנט פונ פאָלק, מיט די קאָנטררעוואָליוציאָנערנ, מיט די זשוליקעס, כוליגאנעס, פאראזיטנ.

אונדזער סאָוועטישע מעלוכע דארפ גראָד זײַנ א מוסטער פונ אָט דער אײַזערנער אָרדענונג, א מוסטער פונ פּראָלעטארישער דיסציפּלינ.

אונ אויב לענינ האָט בענעגייע צו אָט דער מעלוכע געזאָגט, אז מע קאָנ זי שוינ ניט אָנרופנ מעלוכע אינעמ אייגנטלעכנ זינענ, האָט ער דערמיט פריער פונ אלצ אונטערגעשטראָכנ די זײַט, וואָס דאָ האָבנ מיר א מעלוכישע אָרגאניזאציע פונ מיליאָנער פּראָלעטארישע מאסנ, פונ דער קאָלאָסאלער, איבערוועלטיקער מערהײַט באפעלקערונג, וואָס פארווירקלעכט איר דיקטאטור איבער דער **נישטיקער מינדערהײַט** פונ די געוועזענע עקספּלואטאטערס, פײַנט פונ פאָלק, וואָס סטארענ זיכ מיט פארצווייפלטע אָנשטרענגונגענ אומצוקערנ פאר זיכ די פריערדיקע לאגע.

ווײַטער, צייכנט זיך אויס די סאָוועטישע מעלוכע גראָד מיט דעמ ברייטסטנ דעמאָ־

קראַטיזם פאר די ארבעטנדיקע, וואָס פון אזא דעמאָקראַטיזם האָט ניט געוווסט און עס וייס ניט קיין איין מעלוכע אין דער וועלט.

„דער סאָוועטישער מעלוכישער אפּאראט,—זאָגט כאַווער ס ט א ל י נ,—באשטייט ניט נאָר פון די סאָוועטן. דער סאָוועטישער מעלוכישער אפּאראט איבעט טיפן זינען פון אָט דעם וואָרט באשטייט פון סאָוועטן פּליוס מיליאָניקע אָרגאניזאציעס פון אלע און אלערליי אומ־פארטייִשע און פארטייִשע פאראייניקונגען, וואָס פאראייניקן די סאָוועטן מיט די טיפסטע „אונטערשטע שיכטן", וואָס גיסן צונויף דעם מעלוכישן אפּאראט מיט מיליאָניקע מאסן און וואָס פארניכטן טראָט נאָך טראָט יעדן מין באריער צווישן דעם מעלוכישן אפּאראט און דער באפעלקערונג" (סטאלין, 9־טע אויפלאגע, ז. 149).

בוכשטעבלעך אין יעדן ווינקל פון אונדזער סאָוועטישער ערד, פון אונדזער גרויסן היימלאנד קאָן מען געפינען טויזנטער און טויזנטער מוסטערן און בײַשפּילן פון אָט דעם סאָוועטישן, סאָציִאליסטישן דעמאָקראַטיזם. אזוי איז געווען און עס איז דער סאָציִאליס־טישער געוועט, דאָס שעפטום פון די ארבעטער איבער די אנשטאלטן און די סאָצפאר־טרעטערשאפט; אזוי זײַנען אנטשטאנען די פראָדוציר־בעראטונגען, די „לײַכטע קאוואלעריע" פון דער יוגנט. דער מאסן־קאָנטראָל און דורכרעווידירונג אין די אונטערנעמונגען, די ארבעט פון די ראטן־סעקציעס, פון די קאָלווירטישע בעראטונגען.

אָט אזוי דערהייבן זיך די מאסן צום דורכויסיקן אָנטייל אין די איניאָנים פון דער מעלוכע, אָט אזוי לערנען זיי זיך אף זייער דערפארונג צו בויען א נײַע היסטאָרישע אָרדענונג, אָנגעפירט פון דער לענינישער פארטיי, וועלכע עס פירט דער גרויסער לעני־נעצ—ס ט א ל י נ (אפּלאָדיסמענטן).

די סאָוועטישע מעלוכע האָט נאָך איין וויכטיקע אויסצייכענונג, וואָס מיר האָבן ביז איצט ניט געזען אין קיין איין מעלוכע. די סאָוועטישע מעלוכע פירט אָן מיט דער איינ־הײַטלעכער צענטראליזירטער ווירטשאפט פון דעם גרויסן לאנד. די געשיכטע ווייס ניט פון אזוינס.

אויב אין דער קאפּיטאליסטישער געזעלשאפט הערשן אין דער עקאָנאָמיק סטיכישע עקאָנאָמישע געזעצן, אויב די בורזשואַ, ניט געקוקט אף זייער דויערס לאנגער דערפארונג און וויסן, אז ווי זיי זאָלן זיך ניט קליגן און זיך דרייען, קאָנען זיי זיך ניט ספראווען מיט די דאָזיקע סטיכישע געזעצן און ארויסקריכן פונעם זומפּ פון ווירטשאפטלעכן קרי־זיס, איז אָבער אין אונדזער לאנד וו ע נ ד ע ט די ס אָ וו ע ט נ ־ מ ע ל ו כ ע די ע ק אָ נ אָ מ י ש ע א נ ט וו י ק ל ו נ ג, זי פירט מיט איר אָן דורך א סאָציִאליסטישן פּלאן, זי פירט די ארבעט מיט די מאסן פון זיג צו זיג. אונדזער לאנד איז דאָס איינציקע אין דער וועלט, וואָס ווייס ניט ניט פון קיין קריזיס, ניט פון קיין ארבעטלאָזיקײַט, זי פארצייכנט יעדן יאָר אזעלכע ווירטשאפטלעכע דערפאָלגן, וואָס האָבן זיך די קאפּיטאליסטן אפילע ניט געכאָלעמט.

די סאָוועטן—דער מעלוכישער אָרגאן פון צענטראליזירטן פּראָלעטאריאט—זײַנען גראָד בארופן דערצו, אז אין דער עפּאָכע פון דער פּראָלעטארישער דיקטאטור זאָלן זיי ניט נאָר אונטערדריקן די עקספּלואטאטערס, אופהויבן און דערציִען די ארבעטנדיקע, נאָר אויך אָנ־פירן מיט די אונטערנעמונגען, וואָס זײַנען פארגעזעלשאפטלעכט פונעם פּראָלעטאריאט. און וואָס ווײַטער עס גייט די סאָציִאליסטישע בויונג, אלץ מער אָרט אין דער ארבעט פון דער סאָוועטן־מעלוכע פארנעמען אָט די נײַע פונקציעס, וואָס זײַנען נאָך קיינמאָל ניט געווען אייגנטימלעך פאר א מעלוכע.

אָט פארוואָס לענין האָט אונדזער מעלוכע אָנגערופן א מעלוכע פון א באזונדערן טיפּ.

## וועגנ רעוואָליוציאָנערער וואכזאמקײַט

די סאָוועטנ־מעלוכע עקזיסטירט ווײַטער אינ דער קאפּיטאליסטישער ארומרינגלונג. אינ־
וויניק אינ לאנד איז דער קלאסנ־סוינע—די בורזשואז־פּריצישע קאָנטררעוואָליוציע אונ
דאָס באלעגופּנטום—צעגראָמירט, אָבער ניט צעקלאפּט ביזנ סאָפ.
דער סוינע פּרוווט נאָכ דערלאנגענ אונדז קלעפּ, אונטערצורײַסנ די סאָציאליסטישע
בויונג, דער פּארעטערישער מאָרד פונעם רומפּולנ קעמפער פארנ קאָמוניזם דעמ כאווער
ס. מ. קיראָוו האָט אופגעטרייסלט דאָס גאנצע לאנד. ער האָט ווידער אונ ווידער באוויזנ,
אז די צעטראָטענע קאָנטררעוואָליוציאָנערע מיִעסע שלאנג לאָזט נאָכ ארויס, ווו זי קאָנ,
איר גיפטיקע צונג. אָט דער פארברעכנ האָט נאָכאמאָל אָנשוילעכ באוויזנ, אז אזוי לאנג
ווי עס עקזיסטירט די קאפּיטאליסטישע ארומרינגלונג, פּרוווט איר פאשיסטישע אגענטור,
וואָס איז פול מיט האס צו דער נײַער, סאָציאליסטישער אָרדענונג, אופצולעבנ דאָס קאָנטר־
רעוואָליוציאָנערע פּסוילעס אינ אונדזער לאנד, דערונטער אויכ די, וואָס פארמאסקירנ זיכ
מיט א פּארטיי־בילעט,—צוליב מאָרדנ אונ אטענטאטנ, צוליב אלערליי פּראָוואָקאציעס אונ
שעדיקערײַענ. די פארביסנסטע קעגנ אונדז קרײַזנ פונ דער וועלט־בורזשואזיע אונ זייער
פאשיסטישע אגענטור נוצנ אויס די מענוואָלים, וואָס זײַנענ דאָ פאראנ בא אונדז אינ
לאנד, זי לייגט ארײַנ רעוואָלעווערנ אונ באָמבעס אינ די הענט פונ ווײַסגווארדייער, וואָס
ווערנ אריבערגעשווארצט דורכ אונדזערע גרענעצנ, זי אינסטרוקטירט זיי אינ פּראט פונ
מאכנ אָנפאלנ, מאָרדנ, אונטערצינדנ פאבריקנ אונ קאָלווירטישע שפּײַכלערס, פונ שעדיקערײַ
אונ שפּיאָנאזש.
אינ אָט די באדינגונגענ וואָלט געווענ א פארברעכנ אוועקצולייגנ אָנ דער זײַט דאָס
סאמע שארפסטע אונ שטארקסטע קאמפּ־געווער פונ דער פּראָלעטארישער מעלוכע־מאכט.
די פּראָלעטארישע דיקטאטור איז געווענ אונ וועט זײַנ אָנראכמאָנעסדיק, אנטשיידנ,
רעוואָליוציאָנעריש דרייסט אפּ אָפּצורעכענענ זיכ מיט די סאָנים פונ פאָלק (שטורמישע
אפּלאָדיסמענטנ).
אינ די דאָזיקע באדינגונגענ, ווענ דער קלאסנ־סוינע געברויכט אנטקעגנ אונדזערע
אנטשיידנדיקע ניצכוינעס די נידערטרעכטיקסטע, מיִעסע, שארפסטע קאמפּ־מיטלענ, ווענ די
אגענטור פונ די דאָזיקע סאָנים מיִעסט זיכ מיט קיינ זאכ ניט אונ לאָזט זיכ אפּ יעטווידער
שווינדל אונ דריידל, קעדיי ארײַנצושארנ זיכ אינ אונדזערע אפּאראטנ, קעדיי אויסבויענ
א נעסט אינ פאבריק אָדער אינ קאָלווירט, קעדיי דורכקריכנ אפילע אינ דער פּארטיי אָדער
אויסנוצנ די פּראָוואָקאטערס מיט א פּארטיי־בילעט, די אָפּאָרטוניסטנ, וואָס זײַנענ געוואָרנ
הונדערטפּראָצענטיקע פארעטער אונ קאָנטררעוואָליוציאָנערנ—א שטייגער ווי די אלע זי־
נאָוויעווס אונ קאמעניעווס, די זאלוצקיס אונ אנדערע,— דארפנ מיר האָבנ וואכזאמקײַט,
וואכזאמקײַט אונ ווידעראמאָל וואכזאמקײַט.
מע דארפ אינ דער הינזיכט דערמאָנענ כאווער סטאלינס געוויִשע ווערטער אפּנ פּא־
רייניקטנ פּלענום פונ צק אונ צקק אינ יאנוואר 1933 י. צום באדויערנ, האָבנ ווײַט ניט
אלע אונ ניט אינ אלע ריינגענ פונ אונדזער אפּאראט באנומענ אונ דורכגעפירט ווי געהע־
ריק די דאָזיקע אָנווײַזונג. אינ אָרדענונג פונ זעלבסטקריטיק מוזנ מיר—האגאם, מיט א פאר־
שפּעטיקונג, נאָכ א שווערנ פארלוסט, נאָכנ מאָרד פונעם כאווער קיראָוו דאָס אנערקענענ.
„מע דארפ געדענקענ,—האָט געוואָרנט כ׳ סטאלינ,—אז דער ווּוקס פונ דער מעכטיקײַט
פונ דער סאָוועטנ־מעלוכע וועט פארשטארקנ דעמ ווידערשטאנד מיצאד די לעצטע רעשטלעכ

פונ די אָפּשטארבנדיקע קלאסנ. טאקע דערפאר, וואָס זיי שטארבנ אָפּ אונ לעבנ אויס זייערע לעצטע טעג, וועלנ זיי אריבערגיינ פונ איינ סאָרט אָנפאל צו א צווייטער שטאר־קערער פאָרמ פונ אָנפאל, אפעלירנדיק צו די אָפּגעשטאנענע שיכטנ פונ דער באפעלקע־רונג אונ מאָביליזירנדיק זיי קעגנ דער סאָוועטנ־מאכט. עס איז ניטאָ אזא פאסקודסטווע אונ רעכילעס, וואָס די דאָזיקע געוועזענע מענטשנ זאָלנ ניט אויסטראכטנ אפ דער סאָוועטנ־מאכט אונ זאָלנ ניט פרווונ ארומ דעמ מאָביליזירנ די אָפּגעשטאנענע עלעמענטנ. פונ אָט דעמ באָדנ קאָנענ ווידער אופלעבנ אונ זיכ אָנהויבנ רירנ די צעקלאפּטע גרופּעס פונ די אלטע קאָנטררעוואָליוציאָנערע פארטייענ עסערנ, מענשעוויקעס, פונ די בורזשואזע נאציאָנאליסטנ אינ צענטער אונ אינ די ראנד-געביטנ, עס קאָנענ ווידער אופלעבנ אונ זיכ אָנהויבנ רירנ די שערבלעכ פונ די קאָנטררעוואָליוציאָנערע אָפּאָזיציאָנעלע עלעמענטנ פונ די טראָצקיסטנ אונ רעכטע אָפּנויגלער. דאָס איז, פארשטייט זיכ, ניט שרעקלעכ. אָבער דאָס אלצ דארפ מענ האָבנ אינ אויג, אויב מיר ווילנ מאכנ א סאָפ מיט די דאָזיקע עלעמענטנ שנעל אונ אָנ באזונדערע קארבאָנעס.

אָט פארוואָס די רעוואָליוציאָנערע וואכזאמקייט איז יענע אייגנשאפט, וואָס איז באַ־זונדערס נייטיק איצט פאר די באָלשעוויקעס" („פראגנ פונ לעניניזמ", 10־טע אופלאגע, ז. 510).

די ביטערע, שווערע לעקציע האָט באשטעטיקט די ריכטיקייט פונ אָט דער וואָרענונג כאווער סטאלינס. די דאָזיקע אָנווייזונג דארפ ווערנ א געבאָט פאר די באָלשעוויקעס. אָבער ווענ מיר ריידנ וועגנ וואכזאמקייט, קאָנ ניט זיינ ערגער אונ פארברעכערישער, ווי ווענ מענטשנ קומענ אָפּ אינ דער דאָזיקער פראגע מיט מינדלעכע דעקלאראציעס אונ שווּעס. דאָס איז דער ערגסטער מינ זעלבסטגענארעריי אונ זעלבסטבארייסטונג, דער ערגסטער מינ פונ אָפּנארנ די מאסנ.

די רעוואָליוציאָנערע וואכזאמקייט באשטייט פריִער פאר אלצ אינ דורכקאָנטראָלירנ די מענטשנ. זי באשטייט אינ דעמ, אז מע זאָל ניט ארויסרוקנ אפ אָנפירנדיקע פּאָסטנס קיינ קאָמוניסטישע שליאפּעס, בא וועמענ אלצ שווימט אונטער די הענט, וואָס זעענ ניט, וואָס בא זיי אונטער דער נאָז טוט זיכ, וואָס זיינענ ניט פייִק צו שפירנ דעמ סוינע, דעמ כיטרע פאָרזיכטיקנ, געשיקטנ סוינע,—נאָר ארויסרוקנ מענטשנ, וואָס זיינענ ביז גאָר איבערגעגעבנ דער זאכ פונ פארטיי, לענינס זאכ, אזעלכע וואָס קאָנענ ארייַנדרינגענ אינ טאָכ פונ דער זאכ אונ דערקענענ די ארומיקע מענטשנ, אזעלכע וואָס האָבנ א קלאסנכוש אונ וואָס קאָ־נענ דערקענענ אונ צעקלאפּנ די כיטרע שטיק פונ די סאָנימ.

די רעוואָליוציאָנערע וואכזאמקייט באשטייט אינ אָרגאניזירנ אזוי די ארבעט, אונ זי־כערנ אזא אָרדענונג, קאָנטראָל אונ אויספרווּונג פונ די מענטשנ, וואָס זאָלנ מאקסימאל פארשווערנ אונ מאכנ אומעגלעכ פאר די שווינדלער, פּראָוואָקאטערס אונ שפּיאָנענ דורכצוקריכנ אינ אונדזער אפּאראט אונ דאָרטנ ארבעטנ. צעקראָכנקייט, נאכלעסיקייט, זאָרגלאָזיקייט אונ בלינדער צוטרוי פארלייַכטערט מאקסימאל די ארבעט פונעמ סוינע. נאָר אפנ באָדנ פונ קנאפּער וואכזאמקייט האָט געקאָנט פאָרקומענ אזא פאקט, וואָס אינ איינעמ פונ די גרויסע געגנטלעכע קאָמיטעטנ איז א זשוליק אונ אוואנטיוריסט דורכגע־גאנגענ דורכ אונדזער קאָמוניסטישנ אפּאראט אפ א פאראנטוואָרטלעכנ סאָוועטישנ פּאָסטנ.

מע דארפ טרייַבנ פונ שוועל די אלע, ווער עס וויל אינ אָט דער שלאכט־פראגע אָפּ־נארנ די פארטיי אונ די מאסנ מיט מינדלעכע דערקלאראציעס. די רעוואָליוציאָנערע וואכ־זאמקייט דארפ טאָג־טעגלעכ אונ יעדע שאָ באגלייטנ אונדז אינ אונדזער גאנצער פּראק־טישער ארבעט.

* * *

אינ צוזאמענהאנג מיט די אופגאבנ פונעמ צווייטנ פינפיאָר, מיט די אופגאבנ פונ אויסבויענ די קלאסנלאָזע סאָציִאַליסטישע געזעלשאפט באקומט א באזונדערע באַדײַטונג די דערציִערישע זײַט פונ דער פראָלעטארישער דיקטאטור.

מיר מוזנ אויסוואָרצלענ די איבערבלײַבעכצנ פונעמ קאפיטאליזמ ניט נאָר אינ דער עקאָנאָמיק, נאָר אויכ אינעמ באוווסטזײַנ פונ די מענטשנ.

דעריבער דארפ א באזונדערע אופמערקזאמקײַט געשענקט ווערנ דער פארפעסטיקונג פונ דער נײַער, באוווסטזיניקער סאָציִאַליסטישער באציִונג צו דער ארבעט.

עס איז נייטיק א באזונדערע אופמערקזאמקײַט און זאָרג צומ דערציִענ בא דער באַ־פעלקערונג פונ אונדזער היימלאנד די נייטיקע אכטונג צו די ראטנ־געזעצנ, צו, דער רע־וואָליוציאָנערער אָרדענונג און א פאָרזיכטיקע באציִונג צומ הייליקנ געזעלשאפטלעכנ סאָ־ציִאַליסטישנ אייגנטומ.

עס איז נייטיק א באזונדערע אופמערקזאמקײַט צומ ארויסרוקנ נײַע טאלאנטנ, נײַע מענטשנ פונ פאָלק. צו דעמ ווערט ניט מיד, נאָכגייענדיק לענינען, אונדז צו רופנ דער כאווער סטאלינ, איבערצײַגנדיק אונדז, אז מע דארפ זאָרגנ וועגנ אָט די נײַע מענטשנ, ארומגיינ ארומ זיי פונקט אזוי זאָרגזאמ, ווי א גערטנער כאָוועט אויס א נײַעמ פרוכט־בוימ, וואָס איז אימ טײַער.

מיר דארפנ אויכ פארשטארקנ די אופמערקזאמקײַט צו די קולטור־פראגנ. די סאָוועטנ־מאכט האָט געשאפנ באדינגונגענ, בא וועלכע מיר האָבנ זיכ א לאָז געטאָנ מיט דער גאנצער קראפט צו דעריאָגנ די פאָרגעשריטענע פעלקער אינ פראט פונ קולטורעלער אנטוויקלונג.

די סאָציִאַליסטישע אינדוסטריע שאפט טעכנישע מאטעריעלע באדינגונגענ פארנ ווײַ־טערדיקנ שנעלנ וווּקס פונ דער קולטור. כאווער סטאלינ שטעלט סיסטעמאטיש די פראגנ פונ קולטור־בויונג. האיאָר ווערנ די פראגנ פונ בויענ שולנ, פונ אנטוויקלענ די פאפיר־אינדוסטריע, די פרעסע־אונטערנעמונגענ און די קינעמאטאָגראפיע געשטעלט אזוי ברייט און גרינטלעכ, ווי קיינמאָל ניט.

די קולטור־באדערפענישנ פונ די מאסנ וואקסנ. דאָס איז א פריידיקע דערשײַנונג. מע דארפ, אז אלע אונדזערע סאָוועטישע פארטייִשע אָרגאניזאציעס זאָלנ זיכ מאָביליזירנ, זאָלנ מיט אלע מיטלענ אנטקעגנקומענ די דאָזיקע באדערפענישנ, ריכטנדיק די איניציאַטיוו און שעפערישקײַט פונ די מאסנ אפ צו פארענדיקנ די קולטור־רעוואָליוציע לויט לענינס געבאָט. די סאָוועטנ־מעלוכע ווערט און וועט ווערנ די קולטורעלסטע, די אופגעקלערטסטע אינ דער וועלט (דויערנדיקע אפלאָדיסמענטנ).

אלע אונדזערע דערפאָלגנ און דעראָבערונגענ, די גאנצע אנטוויקלונג און אלע ניצ־כוינעס פונ דער סאָוועטנ־מעלוכע זײַנענ געזיכערט דורכ דער ריכטיקער אָנפירונג פונ דער קאָמוניסטישער שלאכט־פארטיי, וואָס לענינ האָט געשאפנ.

אונטער דער אָנפירונג פונ דעמ געטרײַסטנ פאָרזעצער פונ לענינס זאכ—אונטער דער אָנפירונג פונ כאווער סטאלינ (שטורמישע דויערנדיקע אפלאָדיסמענטנ, וואָס גייענ אריבער אינ אָוואציע, אויסרופנ: „זאָל לעבנ כאווער סטאלינ, הורא!“)—האָט די פארטיי אײַנגעהיט די ריינקײַט פונ דער לענינישער לערע אינעמ קאמפ קעגנ אלע סאָנימ פונ לעניניזמ, זי האָט געפירט און פירט די ארבעטנדיקע מאסנ פונ זיג צו זיג.

יעדער יאָר ברענגט אונדז אלע באווײַזנ פונעמ טריִומפ פונ דער לענינישער אידיי, וואָס לאָזנ זיכ ניט אָפלייקענענ.

דער סאָציאַליזמ האָט אָפּגעהאַלטנ אַנטשײַדנדיקע ניצחוינעס אינ אונדזער לאַנד.

אָבער מע דארפ זיכ אָפּגעבנ א קלאָרע רעכענונג, אז דאָס איז געשענ דערפאר, וואָס די פּארטיי האָט פּינקטלעכ נאָכגעפאָלגט לעגינס אָנווײַזונגענ און אז כאווער סטאלינ נאָכפאָלגנדיק לעגינס געבאָטנ, ארויסגײענדיק פונ דער לעגינישער לערע, האָט אינ צו־זאמענהאנג מיט דער נײַער דערפארונג פונ קאמפ און בויונג אנטוויקלט די לעגינישע טע־אָריע און האָט קעסײַדער מיט איר באוואָפנט די פּארטיי.

דאָס, וואָס ער האָט אופגעטאָנ אינ דער הינזיכט, שטעלט איצט מיט זיכ פאָר אנ אײַזערנעמ טעאָרעטישנ אינווענטאר פונ אונדזער פּארטיי, דער אינווענטאר פונ מארקסיזמ־לעניניזמ.

ווער עס פארשטייט דאָס ניט, ווער עס אנערקענט ניט אָט די דעראָבערונגענ אינ דער טעאָריע, וואָס אונדזער פּארטיי האָט, דעראָבערונגענ, וואָס האָבנ באלויכטנ און באלײַכטנ אונדזער וועג, יענער איז ניט קײנ מארקסיסט, ניט קײנ לעגינעצ, ניט קײנ קאָמוניסט, יענער גײט מיט א גלײַכנ וועג אינ קאָנטררעוואָליוציאָנערנ זומפּ. דער שענדלעכער, דרײַ־מאָל פארפלוכטער וועג פונ זינאָוויעוו־קאמענעוונ באשטעטיקט דאָס נאָכאמאָל.

די סאָוועטישע מעלוכע, וואָס איז געשאפנ געוואָרנ פונ לעגינענ, האָט אונטער דער אָנפירונג פונעמ כאווער סטאלינ זיכ פארוואנדלט אינ א מעכטיק און בליִענדיק לאַנד, אינ א פארבאנד פונ סאָוועטישע רעפּובליקנ, ווו די ארבעטנדיקע פונ אלע נאציעס, וואָס רײדנ אפ זײערע מוטער־שפּראכנ, וואָס לעבנ אינ פארשײדנארטיקע באדינגונגענ, וואָס יעדערער האָט הינטער די פּלײצעס איר אײגענע, באזונדערע געשיכטע, האָבנ זיכ פארײניקט אינ א ברידערלעכנ פארבאנד קעדײ צו פארענדיקנ דאָס טײַערע און נאָענטע פאר זײ אלעמענ ווערק פונ קאָמוניזמ לויט לעגינס געבאָט.

זײ האָבנ געוווּסט און ווײסנ, אז זײער זאכ איז פעסט, אז זײ קאָנענ זײַנ רויִק אינ זײער גרויסער, שעפערישער ארבעט, ווײַל זײערע גרענעצנ היט אָפּ די מעכטיקע רויטע ארמײ—דאָס קינד פונ לעגינענ און סטאלינענ (א שטורמ אפּלאָדיסמענטנ).

זײ האָבנ געוווּסט און ווײסנ, אז זײ זיגנ באוואָפנטע מיט די אָנווײַזונגענ, מיט דער טעאָריע פונ לעגינענ און סטאלינענ.

זײ ווײסנ, אז זײערע אָנשטרענגונגענ וועלנ זײַנ אלצ מער דערפאָלגרײכ, וואָס פעס־טער זײ וועלנ זײַנ באוואָפנט מיטנ לעניניזמ.

זאָל לעבנ די גרויסע פאָנ פונ מארקס און ענגעלס, לעגינ און סטאלינ, ווײַל זי און נאָר זי ברענגט אונדז זיג! (דויערנדיקע אפּלאָדיסמענטנ, „אינטערנאציאָנאל").

# מיט פאַרשאַרפטער קלאַסן-וואַכזאַמקייט פאָרויס צו נייע זיגן!

אין היינטיקן נומער „שטערן“ דרוקן מיר מאַטעריאַלן, וואָס זאָגן אײדעס וועגן גרויסע פּאָליטישע דורכפאַלן אַף אונדזער ליטעראַטור־פראָנט.

אין משך פון אַ לענגערער צייט האָבן אין אונדזער יידישער סאָוועטישער ליטעראַטור פראַנק און פריי אַרומגעשפּאַצירט טראָצקיסטישע ביכער (אַבטשוק, יודלסאָנס, שייעוויטשעס א. אַנד. קאָנטער־רעוואָליוציאָנערע טראָצקיסטישע פּראָפּאַגאַנדע), פאַרמאַסקירט אין געשטאַלטן, אין אַלעגאָריעס, אין אַווטערישע לירישע אָפּווייכונגען, האָט ווי אַ ברודנער פּאָנטאַן געזעצט אין אײניקע ווינקלען פון אונדזער ליטעראַטור, געפּרוווט פאַרסאַמען די מוחעס פון לייענער, און די ליטעראַטור האָט אַף דעם ניט רעאַגירט, פאַרזען, אײניקע קריטיקער האָבן עס פאַקטיש מיטגעהאָלפן מיט זײערע אַרטיקלען און אַרויסטרעטונגען און דורכגעשלעפּט טראָצקיסטיש־זינאָוויעווישע קאָנטראַבאַנדע (דונעץ). אײניקע כאַווײרים האָבן זיך שאָלעמאַכעריש באַצויגן צו אָט דער קאָנטראַבאַנדע (בראָנשטיין, כאַריק).

ווי איז געווען מעגלעך עס זאָל אַזעלכעס געשען?

דאָס איז געווען מעגלעך קודעמקאָל נאָר צוליב דער פאַרטעמפּטער קלאַסן־וואַכזאַמקייט, דער אָפּאָרטוניסטישער מישפּאָכעדיקייט און גרופּלעריי, דעם זעלבסטפּלוס און איבערפלעכלעכקייט, וואָס האָבן געהערשט לעצטנס אין אײניקע קרייזן פון דער יידישער סאָוועטישער ליטעראַטור און ליטעראַטור־קריטיק אין ווייסרוסלאַנד.

מע דאַרף אָפן זיך מודע זיין, אַז די לעצטע פאָר יאָר האָט אין דער יידישער סאָוועטישער ליטעראַטור אין ווייסרוסלאַנד געהערשט אַ דראָענדיקער „שטילשטאַנד“. פיל קריטיקער האָבן אָדער געשוויגן, אָדער געשריבן צופעליקע, פאַרעווע אַרטיקלען. אַזוי ווי עס וואָלט קיין קלאַסן־קאַמף אין לאַנד ניט געפלאַקערט, אַזוי ווי דער קלאַסן־סוינע וואָלט ניט איבערגעגאַנגען צו די בלוטיקסטע פאָרמעס פון זיין קאָנטער־רעוואָליוציאָנערער אַרבעט, פאָרמעס, וואָס האָבן באַקומען זײער העסלעכסטן אויסדרוק אין דער פאַרעטעריש־פאַשיסטישער אַרבעט פון דער דריימאָל־פאַרשאָלטענער זינאָוויעוויש־טראָצקיסטישער קאָנטער־רעוואָליוציע.

די אַרבעט־מעטאָדן פון דער קריטיק און דער אַלגעמיינער פּאָליטישער ניוואָ פון דער שרייבערישער געזעלשאַפטלעכקייט איז אין אַ ריי ערטער געווען אַזאַ, אַז דער קלאַסן־סוינע האָט לייכט געקאָנט מיט דער אָדער יענער „לעגאַלער“ שורע, אָדער „לעגאַל“ שלוס־קאַפּיטל, אונטער דער מאַסקע פון „אָביעקטיוון“ שילדערן דיווירקלעכקייט, אָפּטאָן אומבאַשטראָפט שעדלעכע אַנטיסאָוועטישע אַרבעט אין דער ליטעראַטור, פאַרשפּרייטן קאָנטער־רעוואָליוציאָנערע רעכילעס—טראָצקיסטישע און נאַציאָנאַליסטישע פּאַסקווילן. דאָס זיינען

געװענ די מעטאָדנ פונ קרייזלדיקער מישפּאָכעדיקייט, אויבערפלעכלעכ „דורכבלעטערנ" ביכער, איבערדערציילנ זייער פאבול, אויסליידיקנ ליטעראטור פונ פּאָליטישנ קאמפּ, פירנ די ארבעט אפּ א נידעריקנ טעאָרעטישנ ניװאָ.

ניט בעסער זיינענ געװענ די ארבעט־מעטאָדנ פונ אונדזער שרייבער־פאריינ, רעדאק־צ־יעס, פונ ליטעראריש־קינסטלערישע זשורנאלנ אונ צייטונגענ.

די פארװאלטונג פונ שרייבער־פאריינ פונ װייסרוסלאנד פלעגט ניט זעלטנ דורכלאָזנ אפילע אפּ אירע פּלענומס פּאָרטרעגער," װאָס האָבנ קיינ טעזיסנ פונ זייער פּאָרטראג ניט צוגעשטעלט (אזוי לעמאָשל איז געװענ דער פאל מיט קורלאנדס פּאָרטראג װעגנ יודלסאָנס שאפונג). די אָנפירנדיקע טוער פונ פארװאלטונג פלעגנ צומאָל אפילע אינגאנצנ ניט זיינ באקאנט מיטנ בוכ װעגנ װעלכנ מע רעדט אפּ דער פארװאלטונג. צוליב „גוט שכיינעסדיקער" באציִונג צו דונעצנ איז זיינ ארבעט אינגאנצנ ניט דורכגעקאָנטראָלירט געװאָרנ.

די רעדקאָלעגיעס פונ אונדזערע זשורנאלנ (דאָס האָט א שייכעס קוידעמקאָל צום „שטערנ" גופע) האָבנ פאקטיש ניט געארבעט.

דער „שטערנ" איז אינ זיינ אָפּטייל פונ קריטיק אונ ביבליָאָגראפיע לעצטנס געגאנגענ זייער אָפּט אפּנ װעג פונ זעלבסטפלוס. זייער זעלטנ פלעגט ער אופהויבנ פּאָליטיש־ליטע־ראַרישע פּראָבלעמעס, נאָכ זעלטענער — פאנאנדערװיקלענ יענע פּאָליטיש־ליטעראַרישע שטרייטנ, װאָס פלעגנ זיכ אָנמערקנ אינ דער ליטעראטור. אזא „סיסטעם" פונ ארבעט האָט געשאפנ א באָדנ דערצו, אז דער „שטערנ" זאָל אָפּדרוקנ [בא זיכ אינ 1933 י. צארטס ארטיקל, װאָס לויבט שיעװיטשעס טראָצקיסטישנ בוכ, אי טיילנ פונ אבטשוקס צװייטנ בוכ „הירשל שאמאי" אונ אזוי ארום ניט בלויז פּאָרזעצנ די פּאָליטיש־שעדלעכע איליוזיע, אז אבטשוקס טראָצקיסטישער קורס אפּ „איבערדערציִענ" שאמאיענ האָט זיכ בארעכטיקט, נאָר אויכ דורכלאָזנ א ריי טראָצקיסטישע רעצידיװנ פונעמ 2־טנ בוכ אונ דערמיט באגיינ א גראָבנ פּאָליטישנ פעלער.

עס זיינענ נאָכ ניט אונטערגעפירט געװאָרנ אלע סאכאקלענ פונ אָט דעמ „שטיל־שטאנד" אונ פארטעמפּטער קלאסנ־װאכזאמקייט אינ דער יִדישער ליטעראטור, נאָר מע קענ פּאָרויס זענ, אז עס זיינענ פאראנ נאָכ אנדערע ערנסטע דורכרייסנ, װעגנ װעלכנ עס װעט נאָכ אויסקומענ שרייבנ אונ באקעמפנ זיי.

װעגנ א ריי ערנסטע דורכרייסנ אינ דער ליטענציקלאָפּעדיע איז שוינ סיגנאליזירט געװאָרנ (י. בראָנשטיינ, פעפער).

ניט װייניק זיינענ פאראנ ביכער פונ דער לעצטער צייט, װאָס די קריטיק האָט זיי נאָכ ניט באהאנדלט אונ אפילע אינ די שרייבער־קרייזנ האָט מענ פונ זיי ניט קיינ באַ־גריפּ—איבערקוקנ א ריי אזעלכע ביכער איז נויטיק װי אמשנעלסטנ.

אָבער װיכטיקער פונ אלצ, פארשטייט זיכ, איז ביזנ גרונט ענדערנ די סיסטעמ פונ אונדזער ארבעט.

פּאָליטיש־אופקלערערישע ארבעט, װאָס מיר האָבנ זייער שװאכ געפירט צװישנ די שרייבער—דארפּ דערבייַ פארנעמענ דעמ אָנגעזעענסטנ אָרט. עס דארפּ דעריבער דורכגע־פירט װערנ א גרויסע ארבעט, אז די שרייבער זאָלנ באהערשנ די טעאָריע פונ מארקס־ענגעלס־לענינ־סטאלינ.

ארייַנציִענ די שרייבערישע מאסנ אינ טאָג־טעגלעכנ קאמפּ פאר סאָציִאליזמ אונ סאָ־ציִאליסטישער קונסט; הייבנ די טעמפּעראטור פונ אונדזער ליטעראטור־לעבנ, ענדגילטיק ליקװידירנדיק דאָס פשאָרעסדיקע באהאנדלענ ליטעראטור־פראגנ אינ דער קריטיק. אופּ־

לעבן לייענער־קאָנפערענצן איבער די וויכטיקסטע ליטעראַטור־דערשײַנונגען, פירן אַ קאַמף פאַר באָלשעוויסטישער פּאַרטייִשקײַט און פאַר קוואַליטעט פון אונדזער ליטעראַטור—דאָס זײַנען אונדזערע נאָענטסטע אויפגאַבן.

* * *

די ייִדישע סאָוועטישע ליטעראַטור וועט אַרויסגיין אַ נאָכמער פעסטע, געלײַטערטע פון אָט די שלאַכטן.

ס'איז ניטאָ קיין קראַפט אין דער וועלט, וואָס זאָל קענען אָפּשטעלן איר גאַנג פאָרויס, אַזוי ווי ס'איז ניטאָ קיין קראַפט אין דער וועלט, וואָס זאָל קענען אָפּשטעלן דעם וווּקס פון אונדזער גאַנצער פאַרבאַנדישער ליטעראַטור. אונדזער סאָציאַליסטיש לאַנד, געפירט פון געניאַלן סטאַלין, גייט פון ניצחון צו ניצחון.

דער 11־טער אַלוועלטרוסישער און דער 7־טער אַלפאַרבאַנדישער סאָוועטנצוזאַמענפאָר, וואָס האָבן זיך אָקאָרשט געענדיקט, האָבן אויפן גאַנצן ערד־קײַלעך אָפּגעהילכט מיט טריומף פון אונדזער סאָציאַליסטישער בויונג.

דאָס איז די גאַראַנטיע אויך פון דעם טריומף פון דער סאָוועטישער ליטעראַטור.

די גרונט־קאַדרען פון דער ייִדישער סאָוועטישע ליטעראַטור ווייסן, אַז אָט דער קאַמף פאַר דער אידייִש־פּאָליטישער ריינקײַט פון אונדזערע רייען איז אַ קאַמף פאַר אַזאַ אויפבלי פון דער ייִדישער סאָציאַליסטישער ליטעראַטור, פון וועלכן די געשיכטע פון דער ייִדישער ליטעראַטור האָט קיינמאָל ניט געוווּסט. אָט די דאָזיקע גרונט־מאַסן פון אונדזער ליטעראַטור שטייען איצט אין סאַמע ברען פון סאָציאַליסטישן שאַפן, זיי ווייסן גאַנץ וווּיל, אַז די באָלשעוויסטישע פּאַרטיי, איר צק, אין שפּיץ מיט אונדזער גרויסן לערער—כ׳ סטאַלין כאָוועט ווי אַ גערטנער מיט ליבע די סאָוועטישע ליטעראַטור.

אונדזער ליטעראַטור איז ענג צוזאַמענגעשלאָסן מיט דער פּאַרטיי.

דורך פאַרשאַרפטע קלאַסן־שטרײַטן אין אומבאַראַכמאָנעסדיקן קאַמף קעגן קאָנטר־רעוואָליוציאָנערן טראָצקיזם און שאָוויניזם, מיט פאַרשאַרפטער קלאַסן־וואַכזאַמקײַט—פאָרויס צו נײַע זיגן!

א. דאמעסעק

# שטארקער די באלשעוויסטישע וואכזאמקײַט אפן ליטעראטור-פראָנט

א דונער פון אפלאָדיסמענטן האָט אָפגעהילכט אפן 7-טן אלפארבאנדישן סאָוועטן-צוזאַ־מענפאָר, ווען דער כ׳ מאָלאָטאָוו האָט אין זײַן באריכט-פאָרטראג דערוויזן, אז לענינס גרויסער לאָזונג, וועלכן ער האָט געוואָרפן אין 1922 י., איז אויסגעפילט געוואָרן:

„רוסלאנד דאָס נעפּישע איז געוואָרן רוסלאנד דאָס סאָציאַליס־טישע".

פאר די 11 יאָר אָן לענינען אונטער כ׳ סטאלינס אָנפירונג האָבן מיר אויסגעפילט די שווּע, וואָס דער כ׳ סטאלין האָט געגעבן אפן קייווער פונעם אומשטערבלעכן פירער. ווענן דעם האָבן אזוי בוילעט דעמאָנסטרירט די פילצאָליקע דעלעגאציעס פון אלע עקן פון אונדזער גרויסן לאנד, די דעלעגאטן, וועלכע ארבעטן אפ פארשיידענע געביטן פון אונדזער סאָציאַליסטישער אינדוסטריע און לאנדווירטשאפט, אין דער סאָציאַליסטישער עקאָנאָמיק און קולטור.

אזעלכע קאָלאָסאלע דערגרייכונגען האָבן מיר זיך געקענט דערשלאָגן נאָר אין קעסיי־דערדיקן קאמף קעגן די רעשטלעך פון די פײַנטלעכע צו אונדז קלאסן, וועלכע ווערן נאָך פארביסענער און נידערטרעכטיקער, אינדערצײַט ווען זיי פילן זייער ענדגילטיקן אונטער־גאנג.

דער פארעטערישער שאָס פון די טעראָריסטישע אויסוווּרפן פון דער זינאָוויעוויש־טראָצקיסטישער אָפּאָזיציע אין דעם ליבלינג פון דער פארטיי און דעם גאנצן לאנד, דעם גרויסן רעוואָליר־ציאָנערן טריבון כ׳ קיראָוו האָט אונדז נאָכאמאָל געוואָרנט וועגן דער נויטיקײַט צו פאר־שטארקן די קלאסן-וואכזאמקײַט. מיר דארפן, ווי דער כ׳ קאגאנאָוויטש האָט געזאָגט אין זײַן רעדע וועגן נאָיאבער-פלענום, ניט נאָר געדענקען וועגן דעם סוינע, נאָר פארשטאַרקן די פּאָליטיש-אידייִשע און אָרגאניזאטערישע ארבעט, אומעטום באצײַטנס אופדעקן זײַנע שעדיקערישע פלענער, אויסוואָרצלען ביזן סאָף זײַנע רעשטלעך.

די קינסטלערישע ליטעראטור איז שטענדיק געווען אן ארענע פון פארשארפטן קלאסן־קאמף. דער סאָוועטישער ליטעראטור איז אפ אלע עטאפּן פון איר אנטוויקלונג אויסגע־קומען צו אָפּשלאָגן די פרוּוון פון אלערליי קלאסן-סאָנים צו דורכשלעפן אין איר זייער פרעמדע אידעאָלאָגיע. אויך די באנקראָטירטע קאָנטר-רעוואָליוציאָנערע טראָצקיסטיש־זינאָוויעווישע גרופּקעס האָבן פיל מאָל געפרוּווט צו פארלייגן א נעסט אין דער ליטעראטור,

באזונדערס נאָכ דעמ, ווי זיי זײַנען אינגאנצנ קאָמפּראָמעטירט געוואָרנ אונ אנטבלויזט זייער קאָנטער־רעוואָליוציאָנערנ פּארצעפּ אפנ געביט פונ דער פּאָליטיק.

האָט דאָכ זיכ אײַנגעגעבנ דעמ דורכגעטריבענעמ פּארטעטער פונ דער פּארטיי קאמעניעוונ אינ די לעצטע פּאָר יאָר צו פּארגראָבנ זיכ קלוימערשט אינ דער ליטעראַרישער „ארבעט" אונ ארויסווארפנ אפנ ביכער־מארק שעדלעכע ווערק מיט אנטי־לעניניסטישע אײַנשטעלונגענ (זײַנ בוכ אינ דער סעריע „דאָס לעבנ פונ מערקווירדיקע מענטשנ", וועגנ טשערנישעווסקענ. אינ דעמ בוכ אנטוויקלט ער די געמיינע טעאָריעלע, אז דער לענינימ איז בלויז די פּאָר־זעצונג פונ טשערנישעווסקעס לערע, פונ די אידייענ פונ די רעוואָליוציאָנער־דעמאָקראטישע פּאָלקיסטנ).

אויכ אפנ געביט פונ דער ייִדישער סאָוועטישער ליטעראַטור האָבנ מיר א גאנצע ריי דורכרײַסנ, וואָס ווײַזנ די אָפּגעטעמפּטע פּאָליטישע וואכזאמקײַט, די געוועזענע בארויִקונג פונ אונדזער מארקסיסטישער קריטיק אונ אונדזער ליטעראַרישער געזעלשאפטלעכקײַט, בלויז מיט דעמ קאָנ מענ דערקלערנ, וואָס אייניקע טראָצקיסטישע ווערק האָבנ ארומגע־שפּאצירט אינ דער ייִדישער ליטעראַטור אונ אָנגעגאנגענ אלס ווערק, וואָס שילדערנ אפּ א רעאַליסטישנ אויפנ דיווירקלעכקײַט. אינ דער ייִדישער פּרעסע פונ אוקראַיִנע איז שוינ אָנגעוויזנ ווערנ אפּ אבטשוקס „הערשל שאמײַ", שאיעוויטשעס „אפנ בוקסיר", קיפּניסעס א קינדער־דערציילונג, וואָס זײַנען פּארזוענ געוואָרנ דורכ אונדז אלעמענ, ניט געקוקט אפּ זייער אָפּענעמ טראָצקיסטיש־אנטיסאָוועטישנ אינהאלט. מיר דארפנ צוגעבנ וועגנ טראָצ־קיסטישנ ארויסקריכ פונ יודלסאָנענ אינ זײַנ פּאָעמע „נאָרד־אָסט" פונ בוכ „גרענעצנ".

ווי אזוי האָט געקענט געשענ אזא זאכ, וואָס „הערשל שאמײַ" זאָל אזא לאנגע צײַט אָנגענומענ זײַנ ווי א רעאַליסטישע געשטאלט אונ מע זאָל אינגאנצנ ניט באמערקנ דעמ טראָצקיסטישנ טאָכ פונ דעמדאָזיקנ בוכ? — האָבנ דאָכ אייניקע כאווײרימ שוינ לאנג גע־פּרוווט אָנווײַזנ אפּ זײַנע נאציאָנאליסטישע מאָמענטנ, אז „מיר האָבנ דאָ צו טאָנ מיט א קרומנ פּאָנימ אינ א ניט גאָר גלײַכנ שפּיגל" (אָשעראָוויטש), א. אנד. אויכ דידאָזיקע כאווײרימ האָבנ, עמעס, זיכ ניט דערגראָבנ צו דער גרונט־שעדלעכקײַט פונ בוכ—צו זײַנ טראָצקיסטישער קאנטראָבאנדע. אָבער אויכ דידאָזיקע שטימענ זײַנענ געבליבנ אָנ רעזול־טאטנ, טיילווײַס אפילע פּארשוויגנ געוואָרנ. דערווײַל האָט „הערשל שאמײַ" אויסגעהאלטנ שוינ צוויי אויפלאגעס, טיילנ פונ דעמ בוכ זיינענ אפילע ארײַנ אינ אונדזערע שול־כרע־סטאָמאטיעס, אייניקע קריטיקער אונ שרײַבער האָבנ ניט אופגעהערט צו לויבנ אונ רעקאָמענדירנ דאָס ווערק,—אונ אבטשוק גופע האָט ניט נאָר ניט געפונענ פּאר נויטיק צו אופדעקנ זײַנ טראָצקיסטישנ פּאסקויל, נאָר אפילע אָנגענומענ זיכ מיט „דרייסטקײַט" צו געבנ זײַנ פּאָרזעצונג אינ א צווייטנ טראָצקיסטישנ טייל. באווײַזט דאָס דענ ניט, אז עפּעס איז אינ אונדזער ליטעראַרישער אטמאָספער ניט אינ אָרדענונג, אז דידאָזיקע אלגעמיינע „פּארבלענדעניש" איז א סיגנאל, אז מיר האָבנ נאָכ ניט געזיכערט די רעוואָליוציאָנערע וואכזאמקײַט פונ קאָמוניסטנ־קריטיקער אונ שרײַבער, וואָס די פּארטיי האָט אונדז אָנגעטרויט.

אונ ריידנדיק איצט פונ א „הינטערשטער דאטע" דארפנ מיר מאכנ פונ דעמ די ווײַט־גייענדיקסטע אויספירנ.

די שוואכע באשולדיקונגענ קעגנ „הערשל שאמײַ" מיצאד דער קריטיק זײַנענ געוויינט־לעכ בא אונדז אָפּגעפּרעגט געוואָרנ מיט דער טעאָריע, וואָס מע קענ ניט אינדענטיפיצירנ די פּאלשע ארויסזאָגונגענ פונ דעמ אָפּגעשטאנענעמ העלד מיטנ אווטער. האָט אָבער די־

דאָזיקע אינ גרונט ריכטיקע מײנונג אינגאנצנ ניט צו טאָנ מיט דער טראָצקיסטישער פאר־טראכטונג פונ אבטשוקס װערק. „הערשל שאמײַ" איז קײנמאָל ניט געװענ קײנ רעאליס־טישע געשטאלט פונ אונדזער װירקלעכקײַט. אבטשוק האָט אפ זיכ גענומענ די קאָנטרא־באנדיסטישע מיסיע צו „איבערדערציִענ" א טראָצקיסט, א קאָנטר־רעװאָליוציאָנער. אָנשטאָט דעמאסקירנ אים, אופרײַסנ אים, שאפט ער פאר אים א טריבונע פאר זײַנע קאָנטר־רעװאָליוציאָנערע טראָצקיסטישע רעכילעס אפ דער סאָציאַליסטישער בױונג, אפ דער סאָװעטישער פאבריק, קעגנ דער גענעראלער ליניע פונ אונדזער פארטײ, קעגנ דעמ כ' סטאלינ.

אבטשוק מאכט שאמײַענ פארנ גאנצנ באלעבאָס פונ װערק, דערצו האָט אים אבטשוק אײַנגעטײלט אזא קלײנבירגערלעכע „אָפנהערציקײַט", א קעסײדערדיקע היסטעריע פונ אויס־גיסנ דאָס הארצ, רײדנ מיט קלוימערשטער אינטימקײַט פונ א טאָגבוכ, דאָס איז געטאָנ געװאָרנ מיטנ ציל צו פארשטארקנ די װירקונג, מאכנ װארשײַנלעכער זײַנע טראָצקיסטישע אנטיסאָװעטישע רעכילעס, ארופציענ אפ דעמ א שלײער פונ רעאליסעט. עס איז קלאָר, אז די אײנציקע נעבעכדיקע רעפליקעס אינ בוכ קעגנ שאמײַענ, דער פאקט פונ אויס־שליסנ שאמײַענ פונ פארטײ (אגעװ, װערט ער אויסגעשלאָסנ בלויז פאר שאָװיניזמ) טראָגנ ניט ארײַנ קײנ קענטיקע ענדערונג אינ גאנצנ פלאנ פונ בוכ, װאָס איז דורכ אונ דורכ אָנגע־פיקעװעט מיט עקלהאפטער טראָצקיסטישער רעכילעס־טרײַבערײַ. אבטשוק האָט אלצ געטאָנ, קעדײ פארװישנ אונ צונישט מאכנ אויכ אָט דידאָזיקע אומשטײנס געזאָגט פאָזיטיװע מאָמענטנ. מיטנ מויל פונ שאמײַענ שיפעט ער אפ די ארבעטער, װאָס װילנ פארטרײַבנ פונ פאבריק דעמ טראָצקיסטישנ פארשױנ מאליאװטשיק. ער זאָגט אפ זײ: „קײנ כאניפעניקעס פעלט בא אונדז ניט, האָט מענ גענומענ שרײַענ: „אראָפּ! גענוג!" ס'האָט אָנגעהױבנ קלאפנ „בראװאָ". אָדער ער רופט זײ אָנ „אָנגעדונגענע" א. אז. װ.

אזוי זעט אויס אבטשוקס „אָפלײקענענ" די טראָצקיסטישע בײזװיליקע ליגנס פונ הערשל שאמײַ—עס איז פונעמ זעלבנ טראָצקיסטישנ ארסענאל.

אונ דער צװײטער טײל פונ בוכ, װאָס איז דערשינענ אינ 1934 י. (אוקראַיִנער מעלוכע־פארלאג)?

די טראָצקיסטישע אויערנ פונ „הערשל שאמײַ" סטארטשענ אויכ דאָ ארויס, כאָטש דערדאָזיקער טײל דארפ קלוימערשט װײַזנ דעמ העלדס איבערגעבורט. װײַזט זיכ ארויס, אז שאמײַ „װאקסט ארײַנ" בא אבטשוקנ מיט זײַנ גאנצער טראָצקיסטישער אידעאָלאָגיע אינ דער קאָמוניסטישער פארטײ. אבטשוק מאכט אים פאר דעמ אײנציקנ באגלױבטנ מענטשנ, װאָס רעדט װעגנ אלצ, אורטײלט װעגנ פארטײער, ארבעטער, קלערט אופ די קאָמפליצירטע פראָצעסנ פונ אונדזער סאָװעטישער װירקלעכקײַט, גיט פארטײ־געשיכטע, אלצ אינ שײַנ פונ זײַנ קלײנבירגערלעכער, נאציאָנאליסטישער אונ טראָצקיסטישער אופאסונג. אופהױבנ־דיק שאמײַס אויטאָריטעט בא דעמ לײענער אלס א מענטש, װאָס אנערקענט קלוימערשט זײַנע פעלערנ, דערציט זיכ איבער, װערט א שלאָגלער, א פרעמירטער, אנ ארויסגערוקטער, גיט אים אבטשוק די מעגלעכקײַט פונ טראָצקיסטישער קאָנטראבאנדע, פונ דורכשמוגלענ טראָצקיסטישע פאלסיפיקאציעס אָנגעבנדיק זײ אלס פרינציפנ פונ דער קאָמוניסטישער פארטײ.

דאָס בולעטסטע איז דאָס קאפיטל „דער קולאק לאָזט זיכ װידער פילנ". אבטשוקס שאמײַ גײט אופקלערנ די סיבעס פונ אײַנפירנ די סיסטעמ פונ ברויט־קארטלעכ, אונ ער שמוגלט דאָ דורכ די טראָצקיסטיש־זינאָװיעװישע רעכילעס, אז די פארטײ האָט זיכ קלוי־

מערשט פארלאָרן פאר דער באלעגופישער סטיכיע, אז דאָס איז, קלוימערשט, געווען א ראדיקאלער מיטל פון דער פארטיי, קעדיי בארויקן די ארבעטער, ווייל: „די ארבעטער בא אונדז אפ דער פאבריק זיינען אומצופרידן מיט די פאראָנדקעס״...

כאראקטעריסטיש, וואָס אבטשוק גייט דאָ ארויס אפילע מיט דעם פולן טראָצקיסטישן רעכילעסדיקן סטיל, ניט מער, וואָס ער לייגט עס ארײַן אין מויל פון אן אָרנטלעכן ארבעטער, א שטילן, א רויקן, וואָס „בעטעווע קאעסט ער זיך קימאט קיינמאָל ניט, נאָר איצט האָט עס אים אויך ארויסגעבראכט פון די קיילים: „איך וויל וויסן—זאָגט ער—צי איז בא אונדז דיקטאטור פון פראָלעטאריאַט, צי דיקטאטור פון סטיכיע?״.

דידאָזיקע פראגע איז גענומען ווי זי שטייט און גייט בא די טראָצקיסטיש־זינאָוויעווישע רענעגאטן. די ארבעטער זיינען קיינמאָל ניט געקומען מיט אזוינע דרינגענדיקע אָנקלאגעס אין פארטיי־קאָמיטעט, אז „די שטאָט בלײַבט אָן שפּײַז״. עס איז פּאָשעט אנטי־סאָוועטישער ליגן.

כאראקטעריסטיש, וואָס קימאט אלע געשעענישן אין בוך ווערן געשילדערט פון קאָנטר־רעוואָליוציאָנערע טראָצקיסטישע פּאָזיציעס. עס גייט א גאנצע סעריע טראָצקיסטישע רעכילעסן אפ די לעבנ־באדינגונגען פון די ארבעטער, אפן סאָצבעוועט און שלאָגלערײַ, נאצי־אָנאליסטישע פארקריפּלונגען, פאלשע אײַנשטעלונגען אין דער פראגע פון קאמף קעגן באלעגופ א.א.וו. אָבער אבטשוק באהאלט עס פון לייענער. שאמײַ, נאָך דעם ווי אבטשוק האָט אים אומגעקערט דעם פארטיי־בילעט, רעדט וועגן אלץ אין נאָמען פון דער פארטיי, ווי א מענטש, וואָס האָט אנערקענט זײַנע פעלערן. אונטער דערדאָזיקער מאסקע איז ער נאָך געפערלעכער. מיר האָבן דאָ פאר זיך א בווּסטע קאָנטר־רעוואָליוציאָנערע קאָנטראבאנדע.

דאָ דארף אָנגעוויזן ווערן אפ א גראָבן פּאָליטישן פעלער, וואָס איז באגאנגען אויך די רעדאקציע פון זשורנאל „שטערן", אָפּדרוקנדיק די ערשטע קאפּיטלען פון צווייטן טייל „הערשל שאמײַ" אין זשורנאל. די רעדאקציע האָט, עמעס, באם רעדאגירן אייניקע שעדלעכע מאָמענטן אויסגעשטראָכן, ווי צ. ב. די טראָצקיסטישע פראגע „וואָס איז בא אונדז דיקטאטור פון פראָלעטאריאט, צי דיקטאטור פון דער סטיכיע" א. אנד. די רעדאקציע האָט אָבער געדארפט אײַנזען, אז טראָצקיסטישע פּאסקווילן העלפט ניט קיין רעדאגירונג, זיי טאָרן אין קיין שום פאָרם ניט זען די ליכטיקע שײַן, זיי דארפן אנטשיידן באקעמפט ווערן.

---

דער טראָצקיסט שײַעוויטש איז אויך ארומגעגאנגען מיט א שרײַבער־ארעאל פון קלוימערשט אן ארבעטער־שלאָגלער. ניט געקוקט אפ דעם, וואָס אין 1929 י. איז ער אויסגעשלאָסן פון פארטיי פאר טראָצקיזם, האָט זיך אים אײַנגעגעבן צו ארײַנקריכן אין דער ליטעראטור. ער באשיט די רעדאקציעס מיט כאלטורע פון פארשיידענעם מין. ער נעמט קלוימערשט ארבעטער־טעמאטיק, פארכאלטורעוועט זי מיט ליבע־גריבלערײַען פון ערגעטישן זשאנער, טרײַבט רעכילעס אפ די באציִונגען אין אונדזער סאָוועטישן לעבן. און ווען מע דרוקט אים ניט, פעלן שוין ניט קיין דראָונגען פון שײַעוויטשן צו די רעדאקטערן, אז ער וועט אופהויבן א סקאנדאל א. א. וו.

אין דער דערציילונג „אפן בוקסיר" האָט שײַעוויטש דורכגעשמוגלט א דורכויס־טראָצקיסטיש בילד וועגן קלוימערשטע „אדל־לײַט און פראָלעטאריער" אין דער סאָוועטישער ווירקלעכקײַט, אז די „מאסע פראָלעטאריער" האָט בא אונדז בלויז „רעכט צו פרעטענדירן

אפ העגעמאָניע״ א. א. וו. שיִעוויטש ווייס, אז מיט אָפענע טראָצקיסטישע רעכילעס קען מען בא אונדז איצט שוין ניט ארויסטרעטן און ער שמוגלט עס דורכ אין דער פאָרם פון אַן אַלעגאָרישן שמועס צווישן מאַשינעס, ווי זײַן שטייגער איז, צו אײַנוויקלען זײַנע רע־כילעס אין אַלעגאָרישע „פאַסירונגען פון א הונט״, „קעצעלעכ״ א. א. וו.

דער זשורנאַל „שטערן״ איז אויכ דאָ באַגאַנגען א גראָבן פּאָליטישן פעלער, וואָס ער האָט אָפּגעדרוקט אין נום. 4 פון 1934 י. א רעצענזיע אפ שיִעוויטשעס ביכל דערציילונ־גען „אפן בוקסיר״ פון ל. צארט, אין וועלכער דער אווטער פון דער רעצענזיע כאַראַק־טעריזירט שיִעוויטשן, אז ער „באַשרײַבט פּאָשעט און עמעסדיק״ און פאַרזעט זײַן טראָצ־קיסטישע פאַלסיפיקאַציע און כאַלטורע־מאַכערײַ.

* * *

אין זײַן באַוווּסטן בריוו אין זשורנאַל „פראָלעטאַרסקאַיאַ רעוואָליוציאַ״ גיט דער כ׳ סטאַלין א בולטע כאַראַקטעריסטיק פונעם קאָנטער־רעוואָליוציאָנערן טראָצקיזם:

„דער טראָצקיזם,—זאָגט דער כ׳ סטאַלין,—איז דער פאָדערשטער אָטריאַד פון דער קאָנטער־רעוואָליוציאָנערער בורזשואַזיע, וואָס פירט א קאַמף קעגן קאָמוניזם, קעגן דער סאָוועטנמאַכט, קעגן דער בויונג פון סאָציאַליזם אין פססר״.

געפינט זיכ אָבער א „ליטעראַטער״ א. יודלסאָן, וועלכער פרווט זיכ רעווידירן דידאָ־זיקע באָלשעוויסטישע אײַנשטעלונג. בא יודלסאָנען, זעט איר, איז א טראָצקיסט ניט קיין קאָנטער־רעוואָליוציאָנער, ניט קיין קלאַסן־סוינע, ניט קיין אַגענט פון אימפּעריאַליזם. ער איז, פאַרקערט, א פײַערדיקער רעוואָליוציאָנער, ער איז נאָר אָנגעשטעקט מיט ראָמאַנטיזם, ער טרוימט, קלויִמערשט, וועגן דער אַלוועלטלעכער רעוואָליוציע.

דידאָזיקע טראָצקיסטישע קאָנטראַבאַנדע פירט דורכ יודלסאָן אין זײַן פּאָעמע „נאָרד־אָסט״ פון בוכ „גרענעצן״ (דערשינען אין 1934 י.). עס גייט די בויונג אפ איינעם פון אונדזערע גיגאַנטן. אָבער דאָ געפינט זיכ צווישן די אַרבעטער אַן עמיגראַנט פון פוילן יאַשע גורעוויטש, א זון פון א קרעמער, וואָס איז נאָרוואָס אריבערגעלאָפן די גרענעץ.

ווייסן מיר, דאַכט זיכ, ווי שטאַרק, ווי לײַדנשאַפטלעכ עס איז דער ווילן בא אַלע אַרבעטער אין די קאַפּיטאַליסטישע לענדער, בא די אַרבעטלאָזע אַרבעטער און פּויערים, פאַרפּײַניקטע פון פאַשיזם—צו העלפן בויען דאָס סאָציאַליסטישע פאָטערלאַנד. זיי טראָגן א באַגײַסטערטע ליבע צו די אַרבעטער פון סאָוועטנפאַרבאַנד—דער שלאָג־בריגאַדע פון אַלוועלטלעכן פּראָלעטאַריאַט. יודלסאָנס טראָצקיסטישע ליניע איז אָבער אַן אַנדערע. זײַן „העלד״ באַקומט גלײַכ א ווידער־געפיל צום אַרבעטער־קלאַס, וואָס בויט דעם סאָציאַליזם. דער העלד באַגרינדעט עס אפילע מיט אַן אַרגומענט, וואָס איז גענומען פון טראָצקיס־טישן אַרסענאַל:

> נאָר זיי, אָט די׳ מיט רידלען אין די הענט,
> צי ווייסן זיי, צי קאָנען זיי פאַרשטיין עס?
> עס האָבן פראָנטן לאַנג שוין אָפּגעברענט,
> און פאַרגעסן לאַנג שוין איז דער סוינע.

דער טראָצקיסט יאַשע גורעוויטש, דעם קרעמערס זונדל, האַלט, אז דער פּראָלעטאַריאַט פון סאָוועטנפאַרבאַנד איז קלוימערשט נאַציאָנאַל באַגרענעצט, און פאַראַט קלוימערשט דער אַלוועלטלעכער רעוואָליוציע.

קוואַליפיצירט עס עפשער יודלסאָנ אַלס קאָנטער־רעוואָליוציאָנערע טראָצקיסטישע רעכילעס אפנ סאָציאַליסטישנ פאָטערלאַנד פונ אַלע ארבעטנדיקע, אפ די ארבעטער־שלאָגלער פונ דער סאָציאַליסטישער בויונג?—עס הויבט זיכ גאָרניט אָנ. אָט קומט פאָר אפ דער אונטער־נעמונג א מיטינג, געווידמעט דער באקאנטער אינטערוועניטישער גאָרגולאָוו־פּראָוואָקאציע אינ פאריזש. די ארבעטער ענטפערנ אפ דעמ מ"ט פארפליכטונגענ צו פארשטארקנ די זיגנ פונ דער סאָציאַליסטישער פּראָדוקציע. דעמ טראָצקיסטישנ קריפּל יאשענ באפרידיקט אָבער ניט דערדאָזיקער ענטפער, ער איז אנטוישט. וואָס פארא ווערט האָט בא אימ דער „רעקאָרד פונ ציגל, דער קערנ־קאָסט, פּראָצענטנ".—אינ אַלגעמיינ א טיפּישע קאָנטער־רעוואָליוציאָנערע באנאַל־העסלעכע ריידערײַ פונ א טראָצקיסטישנ פארשוינ.

אָבער זעט מיט וואָס פארא צארטע ווערטער יודלסאָנ שילדערט דערבײַ יאשעס „אי־בערלעבונגענ". יודלסאָנ קארגט ניט קיינ לירישע טענער צו ווײַזנ די קלוימערשטע אופ־ריכטיקײַט פונ זײַנ טראָצקיסטישנ „העלד". ער באשיצט אימ אויכ פונ די ארבעטער, וועלכע פאלנ אפ אימ אָנ אונ רופנ אימ „גאָרגולאָוו אפ דער לינקער זײַט". יודלסאָנ זאָגט: „יאשע פילט שוינ: פאר זײַנ רעכט (!!) וועט ער אָפּשנײַדנ דאָ שלעכט".

צי איז ניט קלאָר, אז מיר האָבנ דאָ אנ אָפענע אידעאַליזאציע פונ דער טראָצקיסטי־שער פּראזעאָלאָגיע, פונ דער שעדלעכער קאָנטער־רעוואָליוציאָנערער ארבעט פונ טראָצקיזמ אפ ארונטערײַסנ די סאָציאַליסטישע בויונג.

יודלסאָנ סטארעט זיכ צו פארשטארקנ די ראָמאנטישע ארומרינגלונג פונ זײַנ העלד אינ דער פּאָעמע, שאפנ פאר אימ וואָס מער אווטאָריטעט. דאָס טוט דער אווטער מיט דער אויסרעכענונג צו וועקנ סימפּאטיעס צו זײַנ העלד, אָנגעבנ פּסיכאָלאָגישע, ביאָגראַ־פישע איבערלעבונגענ, וואָס דארפנ, לויט יודלסאָנענ, דינענ אַלס גרונט פאר דער טראָצ־קיסטישער אידעאָלאָגיע.

דאָס איז א שעדלעכע פארקריפּלונג, ווײַל די עמעסע באזע פונ טראָצקיזמ איז דער פאראט פונ דער ארבעטער־זאכ, סינע צו דער סאָציאַליסטישער בויונג אונ צומ אוואנגארד פונ ארבעטער־קלאס—דער קאָמוניסטישער פארטיי.

מיר וויסנ דעמ אָנזאָג פונ כ' סטאַלינ, אז „מע טאָר ניט דערלאָזנ קיינ ליטעראַרישע דיסקוסיע מיט טראָצקיסטישע קאָנטראבאנדיסטנ". אָבער יודלסאָנ פארפירט מיט אימ דאווקע א דיסקוסיע, אונ ניט נאָר ער גיט אימ אַליינ א טריבונע אפ פּראָפּאגאנדירנ די טראָצקיס־טישע טעאָריעס, נאָר ער ווײַזט אויכ וויאַזוי עס ווערט, קלוימערשט, ארײַנגעצויגנ אינ דער דיסקוסיע די גאנצע אונטערנעמונג: „ס'וועלנ שוינ דיסקוסיעס אפ א כוידעש קלעקנ".

דאָס וויל אונדז אײַנריידנ יודלסאָנ איצט נאָכ דעמ ווי דער טראָצקיזמ איז בא אונדז צעגראָמירט, נאָכ דעמ, ווי עס איז טויזנטער מאָל באשטעטיקט געוואָרנ, אז דער טראָצ־קיזמ האָט קיינמאָל ניט געהאט קיינ באזע צווישנ די ארבעטער, באזונדערס איצטער, ווענ עס זײַנענ פארבליבנ פונ אימ אונ פונ דער געוועזענער טראָצקיסטיש־זינאָוויעווישער אָפּאָ־זיציע בלויז פארמאסקירטע צווייפּענימדיקע אויסוורפנ, וועלכע ארבעטנ מיט „שטילער סאפּע" אפ שעדיקנ דער בויונג פונ סאָציאַליזמ.

אונ דאָ ווארפט ארויס יודלסאָנ נאָכ אנ עקלהאפטע נידערטרעכטיקײַט. זײַנ „העלד" גרייט זיכ צו ארויסטרעטנ מיט א גרויסער רעדע אפ דער אַלגעמיינער פארזאמלונג. ער קלײַבט זיכ באשטעטיקנ זײַנע טראָצקיסטישע רעכילעס אפנ פּראָלעטאריאט פונ סאָוועטנ־פארבאנד אונ אפ דער באָלשעוויסטישער פארטיי מיט ציטאטעס פונ לענינענ, זינאָוויעוונ אונ סטאַלינענ. דאָס אוועקשטעלנ דעמ קאָנטער־רעוואָליוציאָנער זינאָוויעוו אינ איינ ריי מיט

די פירער פון פּראָלעטאַריאַט די כ׳כ׳ לענין און סטאַלין ווערט דאָ אפּ א פּאַרמאַסקירטן אויפן דורכגעשמוגלט מיטן ציל צו הויבן דעם אויטאָריטעט פונעם קריפּל זינאָוויעוו.

יודלסאָן באַנוגנט זיך ניט מיטן אַרויספירן זײַן טראָצקיסטישן הויפּט־העלד, וועלכער פּראָפּאַגאַנדירט די קאָנטר־רעוואָלוציאָנערע טעאָריעס. ער שטעלט אַרויס אויך א קאָמיוגישע בריגאַדע, וואָס שטעלט זיך אנטקעגן דער גאַנצער פּאַרטיי־אָרגאַניזאַציע. דאָ ווערט געמאַכט א פּרוּוו צו באַנוצן דעם אַלטן פאַרזשאַווערטן געווער פון טראָצקיזם—דעם קאָמיוגישן אַוואַנגאַרדיזם.

און קעדיי צוגעבן זײַנע „העלדן” נאָכמער אויטאָריטעטע קראַפט, שפּאַנט יודלסאָן צו זיי צו אין איין קאָמפּאַניע אויך דעם פּאַרטיי־סעקרעטאַר איבראַגים, א געוועזענער טראָצקיסט, וועלכער האָט זיך אָבער, אויסגעצייכנט, ווי יודלסאָן שילדערט אים, אפּ די פראָנטן פון בירגער־קריג באַם אײַנעמען קיִעוו און אַנדערע שטעט. איבראַגים פאַרקישעפט, קלוימערשט, די אַרבעטער מיט זײַנע ראָמאַנטישע דערינערונגען וועגן יענער צײַט. אויך ער האַלט אין איין „איבערלעבן” און וואַקלט זיך אַרויסטרעטן קעגן די טראָצקיסטן אפּ דער אונטערנעמונג.

דערדאָזיקער מעטאָד פון שילדערן טראָצקיסטן, אַרומרינגלען זיי מיטן אָרעאָל פון רעוואָלוציאָנערישקײַט, פון שלאַכטן, פון ראָמאַנטישע טרוימען, וועגן אַלוועלטלעכע רעוואָלוציעס איז הונדערטפּראָצענטיקע פּראָפּאַגאַנדע פון טראָצקיזם. אַזוי ווילן די טראָצקיסטן מע זאָל זיי שילדערן, דידאָזיקע ראָמאַנטיק איז דורך זיי אַליין אויסגעקלערט. אין דער ווירקלעכקײַט האָבן זיי נאָר געשעדיקט דער רעוואָלוציע, געלייגט שטיינער אפּן וועג פון בויען דעם סאָציאַליזם, בלאָקירנדיק זיך שטענדיק מיט די סאָנים פון דער פּראָלעטאַרישער דיקטאַטור.

יודלסאָן וויל, קלוימערשט, ווײַזן דעם איבערגעבורט פון זײַן העלד. ער מאַכט אומבאַהאָלפענע רעפּליקעס אפּ קלוימערשט שלאָגן דעם העלד. ער גיט א פּראָטאָקאָלישע פאַרצײַכענונג, אַז דער פּאַרט־סעקרעטאַר ווערט פאַר זײַן וואַקלונג אַראָפּגענומען פון דער אַרבעט. אָבער אָט די עצעם קאָנצעפּציע פון „איבערדערציִען” א טראָצקיסט, א קאָנטר־רעוואָלוציאָנער, איז א טראָצקיסטישע, איז א פּרוּוו צו רעאַבּיליטירן דעם טראָצקיזם, וועלכער האָט זיך דערקײַקלט צו זײַן דער פאָדערשטער אָטריאַד פון דער קאָנטר־רעוואָלוציאָנערער בורזשואַזיע, פון דער אינטערווענץ.

מיט דער גאַנצער אַנטשיידנקײַט דאַרפ אויסגעראַמט ווערן דערדאָזיקער קאָנטר־רעוואָלוציאָנערער „טראָצקיסטישער כלאַמ” פון דער ייִדישער סאָוועטישער ליטעראַטור, עס דאַרפן מאָביליזירט ווערן קעגן דידאָזיקע פּרוּוון פון דורכשמוגלען טראָצקיסטישע קאָנטראַבאַנדע די גאַנצע פּראָלעטאַרישע און שרײַבערישע געזעלשאַפטלעכקײַט.

* * *

מיט אי. קיפּניסן האָט שוין די מאַרקסיסטישע קריטיק פאַרנומען זיך פיל מאָל. זײַן צעיושעטער נאַציאָנאַליסטיש־שאָוויניסטישער בוך „כאַדאָשים און טעג” האָט באַקומען א שטאַרקן ווידערשטאַנד פון דער מאַרקסיסטישער קריטיק, פון דער שרײַבער־געזעלשאַפטלעכקײַט און פון די אַרבעטער־לייענער. מען האָט קיפּניסן געגעבן די מעגלעכקײַט צו איבערבויען זיך, אויסלעבן זײַן רעאַקציאָנערע באַלעבעסלדיקע וועלט־אָנשויונג, אָבער קיפּניס האָט איבערגעכאַזערט זײַנע פעלערן אין א ריי קינדער־דערציילונגען. אויך דאָ האָט

די מארקסיסטישע קריטיק געוויזן אים טראַט בא טראַט, וויאַזוי דאָס פירט אים אינ דער נאַציאָנאַליסטיש-שאָוויניסטישער בלאָטע. נאָכ דעם ווי קיפּניס האָט געמאכט אייניקע גע־לונגענע פרווונ צו געבנ גוטע קינדער־ליטעראטור האָט ער לעצטנס ווידער אָפּגעדרוקט אינ קינדער־זשורנאל ‚אָקטיאבערל" א באַלעגופּישע דערציילונג, אינ וועלכער ס'ווערט געגעבנ א באַלעגופּישע אָפּשפּיגלונג פונ דער קאָלעקטיוויזאציע („פּארוואָס"). מיר מוזנ אָפּנ זאָגנ קיפּניסנ אונ אזעלכע ווי ער, אז פאר באַלעגופּישער אגיטאציע איז ניטאָ קיינ אָרט אינ דער סאָוועטישער ליטעראטור.

* *
*

דידאָזיקע אַלע דורכפאַלנ אינ דער ייִדישער סאָוועטישער ליטעראטור שטעלנ פאר אונדז שארפ די פראגע וועגנ דער קריטיק. ס'איז דאָכ א פאקט, אז א ריי אונדזערע קריטיקער, ווי אויכ קריטיקער־קאָמוניסטנ, האָבנ ניט נאָר ניט אופגעדעקט באַצייטנס דעמ קלאסנ־פיינטלעכנ אינהאלט פונ די דערמאָנטע ווערק, נאָר אָפּגערופנ זיכ פּאָזיטיוו וועגנ זיי, מיטגעהאָלפנ זיי פּאָפּוליאריזירנ אונ פארשפּרייטנ. „הערשל שאמײַ" איז ארומגעגאנגענ בא אונדז גאנצע 6 יאָר מיט א רעאַליסטישער מארקע, ביז די כ"כ פּעפּער אונ וועוויאָרקע האָבנ עס דעמאסקירט. עס האָבנ רעקאָמענדירט דאָס ווערק די קאָמוניסטנ־קריטיקער די כאַווײרים דונעצ, ליטוואקאָוו, דער דיכטער כ' פּעפּער אונ אנדערע. די איבעריקע קריטיקער האָבנ שוויַיגנדיק פאקטיש זיכ סאָלידאריזירט דערמיט. אפּ דער אַלפארבאנדישער בעראטונג פונ די ייִדישע סאָוועטישע שרייבער אינ סאָפּ 1934 י. האָט דונעצ אינ זײַנ פּאָרטראג וועגנ דער פּראָזע אויסגעטיילט „הערשל שאמײַ", ווי א דערגרייכונג פונ דער ייִדישער סאָוועטישער ליטעראטור. וועגנ שאיעוויטשעס „אפּנ בוקסיר" זײַנען געווענ פּאָזיטיווע אָפּרופּנ אינ אונדזער ליטעראַרישער פּעריאָדיק, אינ די זשורנאלנ „פּארמעסט" אונ „שטערנ" (אינ „שטערנ" די רעצענזיע פונ ל. צארט, אינ „פּארמעסט" זײַנענ געווענ לויבנדיקע ארויסזאָגונגענ פונ ש. הירש, בילאָוונ). אפּ יודלסאָנס „גרענעצנ", וואָס בלויז, לעצטנס, איז אופגעדעקט געוואָרנ זייער טראָצקיסטישער טאָכ דורכנ כ' י. בראָנשטיינ האָט דונעצ אַלס פּאָליט־רעדאקטער ארופגעלייגט זײַנ שטעמפּל, אונ דורכגעשלעפּט יודלסאָנס טראָצ־קיסטישע פּראָפּאגאנדע. ער האָט עס דערנאָכ פּאראקשנט פּארטיידיקט פונ יעטווידער ארויסטרעטונג קעגנ ווערק. דער קאָמוניסט־קריטיקער כ' קורליאנד האָט געהאלטנ וועגנ דעם ווערק א פּאָרטראג אפּ א פּלענומ פונ שרײַבער־פארבאנד פונ ווססר, האָט געפונענ אינ דעם בלויז א ריי „פעלערנ". ער האָט אָבער מיט קיינ איינ וואָרט ניט דערמאָנט וועגנ טראָצקיסטישנ טאָכ פונ ווערק.

עס איז קלאָר, אז די קריטיק, די קאָמוניסטנ־קריטיקער, וואָס האָבנ מיטגעהאָלפנ, אז דידאָזיקע שעדלעכע ווערק זאָל געדרוקט ווערנ אונ פארשפּרייט ווערנ, טראָגנ אויכ א פּולקאָמע פאראנטוואָרטלעכקײַט פארנ דורכשלעפּנ טראָצקיסטישע קאָנטראבאנדע.

באזונדערס דארפ אָנגעוויזנ ווערנ, וואָס מיר, אינ ווײַסרוסלאנד, האָבנ ניט אופגעדעקט באַצײַטנס אונ סאָלענטראלעריש זיכ באצויגנ צומ דורכשלעפּנ טראָצקיסטיש־זינאָוויעווישע קאָנטראבאנדע אינ דונעצס קריטישער אונ ליטעראַרישער ארבעט (זײַנע פּילמאָליקע לויב־געזאנגענ פאר „הערשל שאמײַ", דאָס רעדאגירנ יודלסאָנס בוכ „גרענעצנ", זײַנ ארויס־טרעטונג אפּנ פּלענומ פונ שרייבער־פארבאַנד). דאָס איז באשטימט א רעזולטאט פונ מיש־פּאָכעדיקײַט, פונ ניט אויסגעלעבטער גרופּלערײַ אונ פשאָרעמאכערישעד באַציִונג.

עס איז אָבער ווייניק צו מאכנ בלויז אָרגאניזאציאָנעלע אויספירנ פונ די פאקטנ, מיר דארפנ שטעלנ די פראגע וועגנ צושטאנד פונ אונדזער מארקסיסטישער קריטיק. מיר האָבנ זיכ נאָכ ניט אויסגעלערנט פארשטיינ גוט א ווערק, אָפּשאצנ עס פובליציסטיש, אידייִש, מיט פארטייִשער פארשארפטקײַט אונ באָלשעוויסטישער וואכזאמקײַט, ווי לענינ האָט אונדז געלערנט, ווי כ׳ סטאלינ לערנט אונדז. מיר האָבנ נאָכ ניט באהערשט ווי געהעריק די לענינישע לערע וועגנ דער אָפּשפּיגלונג, וועגנ דער פארהעלטעניש צווישנ לעבנ אונ דער ליטעראטור, ארויסגײנ באמ באהאנדלענ א שרײַבער אונ זײַנע ווערק פונ א טיפער באקאנטשאפט מיטנ לעבנ, פונ א טיפנ פארשטיינ די ווירקלעכקײַט, באזירנדיק זיכ אפ דער לערע פונ מארקס—לענינ—סטאלינ. מיר האָבנ נאָכ ניט אויסגעוואָרצלט פונ אונדזער סוויווע דעמ פוילנ ליבעראליזמ, מישפּאָכעדיקײַט אונ פשאָרעסדיקײַט.

מיר דארפנ דעריבער פארשטארקנ די פובליציסטישקײַט אינ אונדזער קריטיק אינעמ לענינישנ פארשטײנ פונעמ דאָזיקנ באגריפ, דורכדרינגענ די קריטיק מיט א הויכער פרינ־ציפּיעלקײַט אונ פארטייִשער פארשארפטקײַט. די קריטיק דארפ קענענ דעמאָסקירנ די קלאסנ־פײַנטלעכע ארויסטרעטונגענ אינ דער ליטעראטור, זי דארפ אָבער אויכ לערנענ דעמ ווירקלעכ־סאָוועטישנ שרײַבער, העלפנ אימ באהערשנ די קונסט פונ סאָציאַליסטישנ רעאליזמ.

נאָכנ פארעטעריש־באנדיטישנ שאָס אינעמ כ׳ קיראָוו דארפנ מיר נאָכ מער ווי שטענ־דיק מאָביליזירנ זיכ צומ קאמפ קעגנ דער קלענסטער אנטפּלעקונג פונ דער טראָצקיסטיש־זינאָוויעווישער, נאציאָנאליסטישער אונ באלעגופּישער אידעאָלאָגיע אינ דער ליטעראטור, פארצענפאכנ אונדזער קלאסנ־וואכזאמקײַט, זײַנ אומבעראכמאָנעסדיק צו די פארעטער פונעמ ארבעטער־קלאס.

די פארטיי אונ די סאָוועטנ־רעגירונג כאָוועט מיט דער גרעסטער ליבע די ליטעראטורנ פונ אלע פעלקער פונ פארבאנד, נאציאָנאל לויט דער פאָרמ אונ סאָציאַליסטיש לויטנ אינהאלט. די קאָלאָסאלע דערגרייכונגענ פונ דער סאָוועטישער ליטעראטור אפ אלע שפּראכנ פונ די פעלקער אינ פארבאנד זײַנענ ניט לאנג דעמאָנסטרירט געוואָרנ אפנ היסטאָרישנ אלפארבאנדישנ צוזאמענפאָר פונ די סאָוועטישע שרײַבער. די זיגנ פונ דער ייִדישער סאָ־וועטישער ליטעראטור, ווי א טייל פונ דער גרויסער סאָוועטישער ליטעראטור, זײַנענ אומ־באשטרײַטבאר. מיר האָבנ אלע מעגלעכקײַטנ צו ארבעטנ גוט אונ בעסער ווי ביז אהער. שטארקער דעמ קאמפ פאר דער ליטעראטור, וואָס זאָל שטיינ אפ דער הייכ פונ אונדזער עפּאָכע—דער עפּאָכע פונ לענינ—סטאלינ.

ל. ראָזענהויז

# א קאָנטער-רעוואָליוציאָנער פאשיסטיש-טראָצקיסטיש קליַיזל-היַיזל.

## (וועגן דער פובליציסטיק און פּאָעזיע פון „אינזיך״)

דער „אינזיך״ אין זיַין פינפטן גילגל שיידט זיך אונטער לויט זיַין פּאָרמעלן אינהאַלט פון דעם אינזיך אַפ די פריִערדיקע עטאַפּן.

אין דעם „אינזיך״ פון 1920 י. געפינען מיר פאָלגנדע פּראָגראַמאַטישע שורעס:

„די וועלט איז דאָ און מיר זיַינען א טייל פון איר. פאר אונדז עקזיסטירט אָבער די וועלט בלויז אַפ אַזויפיל אַפ וויפל זי רירט אונדז אָן״.

און מיט עטלעכע שורעס וויַיטער:

„מיר ווייסן, אַז יעדער דיכטער אַנטוויקלט זיך גיכער אין איינזאַמקיַיט איידער אין גרופּירונג״,

עס איז ניט נייטיק אונטערצושטריַיכן דעם מאַכיסטישן כאַראַקטער פון די אויבן ציטירטע שורעס. כאַראַקטעריסטיש ביז גאָר איז דאָ דער קליינבירגערלעכער אינדיווידואַליזם וועמען עס אַרט ניט פאַר דער וועלט און פאַרן אַרום, ווען די געשעענישן רירן נאָר אים פּערזענלעך ניט אָן. דער קליינבירגערלעכער אינדיווידואַליסט שטעלט העכער פאַר אַלץ די אייגענע פּערזענלעכקיַיט און צאַמט זי אַרום מיט דראָטן.

דאָס 1920 י. איז געווען א יאָר פון א בלוטיקן גראַנגל צווישן אַרבעטער-קלאַס און דער בורזשואַזיע, וואָס איז איבערגעגאַנגען צום אָנגריף. דער קליינבירגער, באַזונדערס, דער אַמעריקאַנער בעביס, האָט געזוכט א רויִקן אָרט, ווו צו באַהאַלטן זיך פון דעם שטורעם פון ציַיט.

אין 1928 י., ווען דער „אינזיך״ האָט זיך ווידער באַוויזן, האָבן די אינזיכיסטן אונטערגעשטראָכן מיט נאָך מער שאַרפקיַיט:

„אָבער ניט ווייניקער איז מיר קלאָר, אַז קונסט קען ניט הויזן אונטער איין דאַך מיט פּאָליטיק און אַז קינסטלער דאַרפן ניט מיטשפּרינגען אין איין ריקעד מיט פּאָליטיקער״ (א. לעיעלעס).

די קאָמוניסטישע קריטיק האָט שוין דאַן ריכטיק אָפּגעשאַצט די אינזיכיסטישע גרופּקעלע אַלס א קאָנטער-רעוואָליוציאָנערע. שוין דאַן איז באַשטאַנען דער זין פון דעם אינזיכיסטישן לאָזונג „ניט מיטצוטאַנצן מיט די פּאָליטיקער״ אַלס א פּרווו אָפּצוהאַלטן און

זיכ קעגנשטעלנ יענע שרײַבער, וואָס האָבנ זיכ אָריענטירט אפ דעם סאָוועטנפארבאנד. די אינזיכיסטנ האָבנ קאָקעטירט בא דעם שפיגל פונ געשיכטע און יעדערער פונ זיי האָט זיכ געהאלטנ פאר דעם גרעסטנ פאָעט פונ אלע צײַטנ. דער נייטראליטעט בענעגייע דעם קלאסנ־געראנגל, די אופגעבלאָזענע קינסטלערישע גײַוּע איז געוועג ניט מער ווי א צודעק פאר דער פײַנטשאפט פונ די אינזיכיסטנ, פאר זייער קעגנערשאפט צו דער סאָציאַליסטישער רעוואָליוציע.

און מיטאמאָל בײַט זיכ די דעקאָראציע. די אינזיכיסטנ זאָגנ זיכ אָפ פונ „נייטראליטעט" און אינ ערשטנ נומער פונ „אינזיכ" דעקלאמירט אָט טאקע דערזעלבער לעיעלעס־גלאנצ:

„פאָעטנ דארפנ זײַנ קאָמוניסטנ, ווײַל אונטער דעם קאפיטאליזם ווערנ די יעכידים צעריבנ, צעקריפלט". און אינ 6־טנ נומער פונ „אינזיכ" ווערט אונדזער נײַגעבאָרענער „קאָמוניסט" נאָכ שטרענגער און דערקלערט:

„די שרײַבער, צו וועלכע איכ רייד דאָ, קענענ זיכ דאָכ ניט באהאלטנ הינטער דער אלט־מאָדישער נארישקײַט „איכ זינג ווי די פויגל".

יאָרנ קײַקלענ זיכ ווי רייפנ און אימעצער קענ מיינענ, אז דער הער לעיעלעס־גלאנצ האָט עפעס געלערנט און עפעס פארגעסנ. מע קענ מיינענ, אז די מיטלאלטערלעכע שײַטער־הויפנס, וואָס זײַנענ אָנגעצונדנ געוואָרנ פונ די נאציאָנאל־סאָציאַליסטנ אינ דײַטשלאנד, אז די גרויסע דערפאָלגנ פונ דער סאָציאַליסטישער בויונג אינ פ.ס.ס.ר. האָבנ גענויט צו פארטראכטנ זיכ אָט דעם אינ זיכ זעלבסט פארליבטנ קאָנטר־רעוואָליוציאָנערנ קליינבירגער.

עס האָט זיכ אָבער גאָרנישט געביטנ צום בעסערס און פארקערט, דער קאָנטר־רעוואָ־ליוציאָנערער אינהאלט פונ דער אינזיכיסטישער גרופקעלע האָט זיכ נאָכמער אנטוויקלט— לעיעלעס־גלאנצ איז געוואָרנ דער באזינגער פונ קאָנטר־רעוואָליוציאָנערנ טראָצקיזמ. נאָכ־מער, לעיעלעס־גלאנצ האָט ארויסגעשטעלט טראָצקענ אלס א קאנדידאט אפ דער וואקאנסיע פונ... מאָשיעכנ. די איינציקע שטעלע וואָס איז פארבליבנ, טראָצ דער ארבעטלאָזיקײַט אינ די קאפיטאליסטישע לענדער, פרײַ...

דער „לינקער" עסער שטיינבערג, דער רעכטער עסער דאָקטער זשיטלאָווסקי, דער כאָפעצ־כאַימ און דער אינזיכיסט לעיעלעס—אלע איינינעמ און יעדערער פונ זיי באזונ־דער זאָגנ אָנ, אז עס קומענ אָנ מאָשיעכס צײַטנ. און אויב עס זײַנענ אָנגעקומענ מאָשיעכס צײַטנ, דארפ מענ געפינענ א מאשיעכ. קיינ בעסערנ קאנדידאט אפ אָט דער וואקאנסיע איז שווער צו געפינענ, ווי דעם קאָנטר־רעוואָליוציאָנערנ רעכילעסניק דעמ ה' טראָצקי, דעם צושטעלער פונ טעאָריעס און פונ וואפנ פאר דער קאָנטר־רעוואָליוציע.

איצט איז שוינ געווג קלאָר, אז די אינזיכיסטנ האָבנ געביטנ נאָר די טאקטיק, און אז דער קרײַז פונ זייער אנטוויקלונג האָט זיכ פארענדיקט. זיי זײַנענ אריבערגעגאנגענ אָפנ אינ דעם לאגער פונ קאָנטר־רעוואָליוציע, זיי האָבנ זיכ געשטעלט אונטער די פאשיס־טישע פאָנענ: זייער „קאָמוניזמ" איז דער קאָנטר־רעוואָליוציאָנערער טראָצקיזמ.

זייער טאקטיק זײַנענ די אינזיכיסטנ געווענ גענויט צו בײַטנ, ווײַל דער טיפער קריזיס פונ קאפיטאליזמ און די גיגאנטישע דערפאָלגנ פונ דער סאָציאַליסטישער בויונג אינ סאָ־וועטנפארבאנד האָבנ געבראכט צו א שפאלטונג אינ דער בורזשואזער ליטעראטור. די מוטיקסטע און ערלעכסטע צווישנ די גרויסע מײַסטערס פונ קולטור האָבנ זיכ א קער־געטאָנ צום קאָמוניזמ און אָריענטירנ זיכ אפ דער סאָציאַליסטישער רעוואָליוציע (דרייזער, ראָמענ ראָלאנ, אנדרע זשיד, זשאנ רישאר־בלאָק).

אין 1934 י. איז שוין שווער צו ריידן וועגן נייטראַלִיטעט. מען קען שוין ניט פלאַפּ־
לֿען וועגן דעם, אַז די וועלט עקזיסטירט „בלֿויז אַפּ אַזויפיל, אַפּ וויפל זי רירט אונדז אָן“.

די קאָנטער־רעוואָלֿיוציע האָט דערום געביטן איר מאַסקירונג און די אינזיכיסטישע לֿאַקייען פון דער בורזשואַזיע האָבן אָנגעטאָן אַ טראָצקיסטישן אָנצוג.

וואָס ווילֿן די אינזיכיסטן?

זיי ווילֿן שאַפן אַ באַריער אַפן וועג פון דער אינטעלֿיגענץ צום אַרבעטער־קלאַס. דער „אינזיך“ קעמפט דאַרום אַקטיוו קעגן דער אָריענטאַציע אַפן קאָמינטערן. דער ה׳ לֿעיעלֿעס־גלאַנץ ווענדט זיך צו די שרײַבער און פּאָעטן, וואָס האָבן זיך שוין איבערצײַגט, אַז קיין אַנדער אַרויסגאַנג איז ניטאָ, ווי אָריענטאַציע אַפן סאָוועטנפאַרבאַנד:

„ד ע ר ו ו ײַ ל מ ע ג מ ע ן ו ו א ר ט ן“ („אינזיך“ נום. 6. זײַט 186).

לֿעיעלֿעסעס פרײַנט און מיטקעמפער, דער מעלֿאָוועמאַלקע־פּאָעט, יאַקעוו גלאַטשטיין שרײַבט היסטעריש:

> „טעאָדער דרײַזער האָט אַ קריי געטאָן קאָמוניסטיש, קומען אים גרויסע עפּאָ־לֿעטן און רײַזין, לײַוויק, אָפּאַטאָשו, זשיטלֿאָווסקי, פּינסקי, באַריישאָ, לֿעיעלֿעס־גלאַנץ—זיי זײַנען רענעגאַטן“. („אינזיך“ נום. 1, ז. 7).

אין דער אויבנגעבראַכטער ציטאַטע זײַנען בייזוויליק אָנגערופן פאַרשיידענע נעמען, צו יעדערן פון וועלכע עס דאַרף זײַן אַן אַנדער באַציִונג. איינע זאַך איז אָפּאַטאָשו אַ בורזשואַזער שרײַבער, וואָס האָט זיך אָנגעהויבן צו וואַקלֿען און זוכט אַן אַרויסגאַנג, און אַ צווייטע באַציִונג, גאָר אַן אַנדערע, דאַרף זײַן צו זשיטלֿאָווסקען, וואָס פאַרטיידיקט די טעאָריעס פון נאַציִאָנאַל־סאָציִאַלֿיזם. די אינזיכיסטן ווייסן דאָס גאַנץ גוט, נאָר זיי פרוּוון אַרײַנצו־טראָגן אַ צומישונג אין די רייען פון דער אינטעלֿיגענץ, וואָס הויבט זיך אָן אָריענטירן אַפן סאָוועטנפאַרבאַנד.

די אינזיכיסטישע פּאָעזיע און פּובלֿיציסטיק דערגענצן איינע די אַנדערע. מער ווי מיט אַלֿעס שטאָלֿצירן די אינזיכיסטן מיט זייער פּאָעזיע. עס וועט זײַן דערום ריכטיק אָנצוהויבן די דעמאַסקירונג פון אָט דער קאָנטער־רעוואָלֿיוציִאָנערער פאַשיסטישער גרופּקעלֿע מיט דעם אַנאַלֿיז פון זייער פּאָעטישער שאַפונג.

## די פּאָעזיע פון די אינזיכיסטן.

די אינזיכיסטן שטאָלֿצירן מיט דעם, וואָס זיי האָבן אײַנגעפירט אין ייִדיש נײַע פּאָע־טישע פאָרמעס. ווי פאַרזעסענע מיידלֿעך שטאָלֿצירן זיי מיט די אייגענע בילֿדער, וואָס זײַנען זיי פאַרבלֿיבן פון דער יוגנט. זיי גרויסן זיך מיט דער קלֿוימערשטער געוואַגטקייט פון זייערע לֿיטעראַרישע עקספּערימענטן און באַרימען זיך מיט זייער קאַמפּ קעגן די אָפּ־געלֿעבטע פּאָעטן פון לֿיעסינס „צוקונפט“.

די אינזיכיסטן זײַנען אַלֿע לֿויט זייער אייגענער מיינונג קאַנדידאַטן אַפּ געניעס: די אינזיכיסטישע קוקושקע לֿויבט דעם האָן און פאַרקערט. זיי זײַנען צופרידן מיט זיך, אין זיך, און גייען אַפּ שטאָלֿצן.

אין דער ווירקלֿעכקײַט זינגען איבער די אינזיכיסטן זיך זעלֿבסט און אַנדערע. זייער פּאָעזיע איז נודנע און איינטאָניק. דער אינהאַלֿט פון זייערע לֿידער, זייער טעמאַטיק איז דיזעלֿבע, וואָס אין לֿיעסינס „צוקונפט“, און דיזעלֿבע, ווי בא אַנדערע בורזשואַזע און

קליינבירגערלעכע פאָעטנ, וואָס זיצנ בא די טייַכנ אונ זינגענ די ליד פונ אונטערגאַנג אונ שרעק, פאַלנ אפ די קני פאַר גאָט אונ פאַרשיקערנ זיכ מיט לידער וועגנ אויסגעלאַסענער ליבע.

אפנ אַלפאַרבאַנדישנ שרייַבער־צוזאַמענפאָר האָט דער כ׳ זשדאַנאָוו גלענצנד כאַראַק־טעריזירט די בורזשואַזע קולטור פונ אונדזער צייַט:

„פאַר דער יערידע אונ צעפוילונג פונ דער בורזשואַזער קולטור זייַנענ כאַראַק־טעריסטיש די צעיושעטקייַט פונ מיסטיציזמ, קלעריקאַליזמ, דאָס פאַרכאַפנ זיכ מיט פּאָרנאָגראַפיע. די „באַרימטע מענטשנ" פונ דער בורזשואַזער ליטעראַטור, פונ יענער בורזשואַזער ליטעראַטור, וואָס האָט פאַרקויפט איר פעדער דעמ קאַפּיטאַל, זייַנענ איצט גאַנאָווימ, שפּיאָנעס, פּראָסטיטוטקעס, כוליגאַנעס".

דער זשורנאַל „אינזיכ", זייַנע ערשטע 8 נומערנ, זייַנענ די בעסטע איליוסטראַציע צו דער אויבנגעבראַכטער כאַראַקטעריסטיק.

וועגנ אונטערגאַנג זינגט י. ווייַסמאַנ:

„די מויערנ אינ שטוב האַלטנ באַמ אייַנפאַלנ.
אינ איינ ווינקל טליִעט דאָ געדעכעניש פונ אַסימיאַנער,
אינ צווייטנ וואָרעמט מייַנ פרוי אַביסל קאַווע.—
אַקסל אינ אַקסל לאָמיר אונטערגייענ!

זינג מיר א געזאַנג פונ שטאַרבנדיקע מייַז,
וועלכער קיינער האָט מיט גערשטנ ניט געפיטערט";

די מויערנ פונ קאַפּיטאַליזמ פאַלנ אונ די צעשראָקענע קליינבירגערלעכע מייַזלעכ ווערנ ניט געפיטערט מיט געניוג גערשטנ. עס בלייַבט איינ האָפענונג „עמעצער וועט גאָט אויכ צושטעלנ דאָס אויער". אינ דער האָפענונג אפ גאָט פאַרבלייַבנ נאָכ די צעשראָקענע מייַזע־לעכ אפ דער זינקענדיקער שיפ.

א צווייטער אינזיכיסטישער פאָעט יאַנקעוו סטאַדאָלסקי זעט די וועלט דורכ זייַנע אינ־זיכיסטישע ברילנ, ווי זי גייט אונטער אינ לעצטנ טאַנצ:

„די זונ גייט איצט דעקאָראַטיוו אופּ—ווענעריש,
פול מיט סיפיליטישע פלאַמענ.

ווער ביסטו? מענטש? קעניג? רעבע?
פונ דעמ קלענסטנ לייַזיקסטנ אורטייַכעלע,
קומסטו, ביאָכעמיש אָנ אנ אמעבע!"

(יאַנקעוו סטאַדאָלסקי „אינזיכ" נומ. 1, ז. 10).

פאַרנ צעווילדעוועטנ צעשראָקענעמ קליינבירגער איז כאַראַקטעריסטיש דאָס וואַרפנ זיכ פונ איינ עקסטרעמ אינ צווייטנ. אָט האַלט פונ זיכ דער קליינבירגער א וועלט אונ אָט, איז ער דער קלענסטער אונ לייַזיקסטער. פאַראַנ אנ אַלטער קלאַל „ווילסטו דעמ פאָעט קענענ טאָ גיי אינ זייַנ לאַנד". די זונ, וואָס באַלייַכט די אינזיכיסטישע פאָעטנ, איז א סיפיליטישע אונ די ווענט פונ זייערע פאַלאַצנ זייַנענ פאַרלייַזיקט.

א דריטער פאָעט פונ די אינזיכיסטישע געניעס האָט אָנגעשריבנ א ליד אונטערנ קעפּל „פאָשעטע לידער". די פאָעטנ פונ דער אַלטער שול האָבנ אויסגעלאַכט אָט די ליד אַלס א ניט פאַרשטענדלעכע. אינדערעמעטנ איז דער אינהאַלט פונ אָט דער ליד דערזעלבער, וואָס

אין די אנדערע לידער געזונגענע אין אינזיכיסטישן סיפיליטישן וועלטל. פארשטייט זיך, אז די „פּאָשעטע לידער" פון מיכל ליכט זיינען אָנגעפילט מיט „דעמער", „שווערמוט", „יאָמערלעכן פּיין", „גאָט", „מידבאָר" און זיי פארענדיקן זיך אזוי:

„פארזאמלט צו מיינע אורעלטערן בין איך אוועק פון דאנען ווי א האָז,
וואָס ווי ער שאלטעוועט און וואלטעוועט און „שרעקט די געגנדז", שרעקט ער
זיך סאכאקל פאר דעם מינדסטן שאָטן" (מיכל ליכט „אינזיך" נום. 1, ז. 12).

איצט קען מען שוין אופשטעלן דאָס בילד פון דער אינזיכיסטישער וועלט, זי ווערט באלויכטן פון א סיפיליטישער זון און אירע אבאָריגענען (אור־איינוווינער) זיינען צעשראָקענע מייז און האָזן. מיר בעטן מעכילע, מיר האָבן פארפעלט א שטריכ: — די מייז און האָזן גיבן זי ארויס פון צייט צו צייט פאר אדאָניסן און יאָגן זיך נאָך ווענערעס אָדער נאָך די מאריע מאגדאלינעס.

דער כ' זשדאנאָוו האָט, ווי מיר האָבן ציטירט, אָנגעוויזן, אז פאר דער קולטור פון פוילנדיקן קאפיטאליזם איז כאראקטעריסטיש „דאָס פארכאפּן זיך מיט פּאָרנאָגראפיע".

די אדאָניסן, די איינוווינער פון דער אינזיכיסטישער וועלט, קענען זיך שוין ניט פארשיקערן מיט פּאָשעטער פּאָרנאָגראפיע, מיט איינפאכער אויסגעלאסנקייט. זייער אויסגעלאסנקייט באהעפט זיך מיטן צעיושעטן מיסטיציזם און מיט קלעריקאליזם.

איינער פון די פּאָעטן פון „אינזיך" י. א. ווייסמאן האָט זיך ספּעציאַליזירט אף אנטי־סאָוועטישע פּובליציסטיק און פּאָרנאָגראפישער פּאָעזיע.

דער ה' ווייסמאן האָט אָפּגעדרוקט אין „אינזיך" א ציקל פּאָרנאָגראפישע לידער. די ערשטע ליד פון ציקל געפינען מיר שוין אין „אינזיך" נום. 1 אונטערן קעפל „א ד אָ נ י ס י א ד א".

דער „פּרעכטיקער" א ד אָ נ י ס, וועמען עס באזינגט ווייסמאן, איז שוין אף דער עלטער, דאָך קען ער זיך ניט אָפּזאָגן פון ו ע נ ע ר ע ס; די אינזיכיסטישע זון ווירקט; און ווייסמאן פאסמאקעוועט זיך:

„יאָרן שפּיצן שיווע צינגלעך;
געדרונצלט די ווייכהויט ארום אויג.
נאָר ס'גרייכט נאָך ס'קאָל פון ייִנגלעך
וואָס האָבן זי פּאצאפּעט אין סטויג.
און כאָטש ווענוס איז דרייצן קוים;
די בריסטלעך פלאטשיקער באָב,—
רייפט דער פארלאנג אין צעהיצטער שוים
וואָס שפּילט פון אויבן אראָפּ".

(„אינזיך" נום. 1, ז. 26).

„רייך" אין אינהאלט איז דער ערשטער נומער „אינזיך". דאָרטן ווערט באזונגען „דרויבס און אייבס און שאלעשודעס" און דער אלטער אדאָניס, וואָס יאָגט זיך נאָך א 13־יאָריקער ווענערע. די בורזשואזיע פון דער עפּאָכע פון פוילנדיקן קאפּיטאליזם באנוגנט זיך שוין ניט מיט פּאָשעטער אויסגעלאסנקייט און יאָגט זיך נאָך ראפינירטער זנוס.

די צווייטע ליד פון ציקל טראָגט דעם קעפל „וויזיט" און זי איז נאָך מער „אייגנארטיק".

אונדזער אדאָניס האָט דאָס מאָל צו טאָנ שוינ ניט מיט א 13־יאָריקער ווענערע, נאָר מיט א לעדי. דאָס מאָל טיילט אונדזער אדאָניס די ליבע מיט א סאטערנ:

„די ליידי ציט די נעצ פונ פאנג—
מיירלט א קוש דעם פיסקל פונ הינטל.

די הארנטע רופט. צערטלט. באפעלט.
די ליידי באַרגט א ברעגעלע בליק.
דער מאנ טיילט אָפּ דאָס וואָס געפעלט
פונ די שפארע קורטעזאנישע שטיק"

(„אינזיכ" נומ. 3, ז. 75).

די בורזשואזיע דערציט צומ דינסט הינט פונ פארשיידענע סאָרטנ: פונ דעמ בלוטיקנ הונט נאָסקע ביז דעמ סאטערנ, וואָס טיילט זײַנ הינטישע ליבע מיטנ אינזיכיסטישנ גניע װײַסמאנ־אדאָניס.

זנוס אָנ פרומקײַט איז בא די אינזיכיסטנ ווי א געקעכצ אָנ זאלצ. זייער אויסגעלאסנ־קײַט באפעפערנ זיי מיט געטלעכקײַט אונ מיסטיק. דערזועלבער ווײַסמאנ, וואָס באזינגט די „אייביקײַטנ" אונ האָט „דערפונדנ" דאָס וואָרט „קורטיזוינע" זאָגט דעמ אוילעמ מוסער:

„— טראדיציע איז די געוווינהײַטנ אונ מירעס פונ א פאָלק; דער אויפנ וויאזוי עס באנעמט גאָט אונ עס איז פאָשעט ניט באגרײַפלעכ פארוואָס זי זאָל שטיינ אימעצנ אינ וועג"

(„אינזיכ" נומ. 4, ז. 102).

אונ טאקע בעעמעס, וועמענ שטערט גאָט אונ וועמענ שטייט אינ וועג די טראדיציע האָט דענ גאָט געשטערט די הינטישע ליבע פונ אונדזערע אדאָניסנ?

פארק רס, גאָט קומט גאָר צונוצ אינ אזוינע פאלנ.

ווער איז גרעסער צווישנ די אינזיכיסטנ, ווי יאנקעוו גלאטשטיינ? ער איז גרויס צווישנ די גרעסטע. דער ה' גלאטשטיינ קאָנקורירט אָבער סײַ אינ פרומקײַט אונ סײַ אינ פאָרנאָגראפיע מיט ווײַסמאנענ. אָפט דוכט, אז די פאָעטנ פונ „אינזיכ" באגאַנווענענ איינע די אנדערע. צ. ב.: יאנקעוו גלאטשטיינ האָט אָנגעשריבנ א קליינע „פאָעמע" אינ 3 טיילנ אונטערנ קעפל „דער זייגער דרײַצנ". געפינענ מיר אינ איר ערשטנ טייל פאָלגנדיקע שורעס:

„— א שטערנדל פאלט ארונטער,
א קאצ קוקט אינ קוואל ארײַנ.
איכ בינ איינזאמ, איינזאמ.
לאָז מיכ צו דיר ארײַנ.
עס איז שוינ זייגער דרײַצנ, ליבסטע.
ווענג מעקעל? מעמיר צומ ראָוו נישט גיינ.
איכ בינ איינזאמ, איינזאמ.
עס איז א שרעק צו זײַנ אליינ„.

עס גייט דורכ די נאכט, אונדזער העלד האָט אָפּגעזינדיקט אונ זײַנ „איינזאמקײַט" איז פארוויכט געוואָרנ:

„די שטוב אופגעראמט.
אפנ טיש פארשעמטע רייזנ.
די באיע געצאמט
ער טוט זיכ אָנ די הויזנ".

ווען דער העלד איז שוין אריַינגעקראָכן אין די הויזן און האָט אָפּגעצאָלט פאר דער פארקויפטער ליבע, האָט ער זיך גליַיך דערמאָנט אָן גאָט און עס איז געקומען די „צע־יושעטקייַט פון מיסטיק“:

„דער גוטער סטאָליער פון נאזארעט
איז ארונטער פון הארטן בעט.
א פייגל האָט געשטשוישעט, א האָן האָט געקריים,
א ליבע האנט האָט טאָג געשפרייט.
דאָס פרומע געזעגל האָט אים באגלייט
דעם גאנצן וועג דורך די פארקרימטע גאסן“.

(„אינזיך“ נום. 6, ז. 172—170).

דאָס איז אָבער נאָך ניט אלץ. נאָך דער געקויפטער ליבע, מיט וועלכער דער העלד האָט געשטילט זיַין איינזאמקייַט, נאָך די פרומע געדאנקען וועגן סטאָליער פון נאזארעט קומט דער דריטער טייל, אין וועלכן אונדזער אינזיכיסטישער פּאָעט ווערט מיטאמאָל דורכגעדרונגען מיט „האס“ צו די עקספּלואטאטערן. דארף מען א מער אָריגינעלע דריַי־איינִיקייַט!

וויַיסמאן ווייס אויך, אז ווען די קורטיזאנע ווערט אלט, ווערט „איר היים דאָס איַינפאָר־הויז פון גאָט און זון“.

קענטיק, אז פארעלטערטע אדאָניסן און פארעלטערטע קורטיזאנעס גייען אָפּ איין און דעמזעלבן וועג.

א. ניסנזאָן שטייט ניט אָפּ פון די עלטערע אדאָניסן. ער אוראנגוטאנגעוועט בלאָקן.

זיַין ליד איז אן אינזיכיסטישע „געדאנקען“־ליד. ער הויבט אָן ניט פון אָדאַם הארישענען, נאָר פון אָראנג־אוטאנג. זיַין „רעוואָליוציאָנערישקייַט“ איז אזוי גרויס, אז ער „פראָלעטאריזירט“ אמראָמען, כריסטאָסן און די גאנצע געשיכטע. ער דערמאָנט דעם ציגל־מאַכער אמראָם, דעם גאליליייער סטאָליער, דעם שוסטער־יונג לעקערט, די ליבטיקע אויגן פון באָטווין און זיַין ליד פארענדיקט זיך אָט אזוי:

„פּאָרויס גייט מוישע, פירט צום מענטשן גאָט,
און מארקס פירט צו גאָט דעם מענטשן“.

(„אינזיך“ נום. 6, ז. 163).

אָט אזוי זעען אויס אונדזערע טראָצקיסטן מיט זייער קליַיזל־היַיזל. זיי פּראָפּאגירן און פארשווערכן דאָס, וואָס איז טיַיער פארן ארבעטער־קלאס. סיַי ניסנזאָן, סיַי וויַיסמאן, סיַי גלאטשטיין שאפן און באזינגען אן איינגארטיקע דריַי־איינִיקייַט, וואָס באשטייט פון גאָט, זנוס און טראָצקיזם.

טראָצקעס פירמע איז אָבער גענוג קאָמפּראָמעטירט. אָט פארוואָס גלאטשטיין רופט צו גרינדן גאָר א נייַע פארטיי, וואָס זאָל ראטעווען די וועלט. אָט די נייַע פארטיי דארף אויך זיַין „א קאָמוניסטישע“, „א רעוואָליוציאָנערע“, אָבער דאָס פינטעלע פון דער נייַער פארטיי דארף זיַין דאָס פינטעלע־ייִד. די ליבע צו גאָט פליסט ארויס בא גלאטשטיינען פון דעמזעלבן קוואל, ווי די ליבע צו דער 13־יאָריקער ווענערע.

זינגט טאקע גלאטשטיין:

„און אז איך ראזיר די מאָרדע און קען בעשום אויפן
ניט אָפּקאָסיען די גרויע האָר,
פרעג איך וואָס מיינט פריַ און וואָס הייסט געפּענטעט.
וואָס איז דאָס געווען פאר א קויעך,
וואָס האָט מיר געכאפּט און אויסגעוואָרצלט,
אז איצט בין איך מער צוגעפלאנצט
צום אשריי־יושווי ווי צום גאנצן וואסערדיקן לעבן מיַינעם".

עס נודיעט פון די „צעפּוילטע פּאמידאָרן", פון די אלטע אדאָניסן, עס עקלט פון זייער פרומקייט און פון זייער „רעוואָלוציאָנערישקייט".

# די פּובליציסטיק פון „אינזיך".

די אינזיכיסטן זיַינען א קליינע גרופּקעלע, די ארבעטער בויקאָטירן דעם „אינזיך". די אינזיכיסטן פארשטייען, אז זייער מאָלצייט קומט פאָר אין א ציַיט פון פּעסט. אָט פארוואָס די רעדאקטערן פון „אינזיך" בייטן זיך לויט די צייטן פון יאָר. אף יעדער יאָרעס־ציַיט „קיניגט" אן אנדער רעדאקטער. א אידיי געגאנוועט בא באָקאטשיאָ. די ערשטע דריַי רעדאקטערן זיַינען געווען: גלאטשטיין און אלקוויט פון ציעניסטיש־קלעריקאלן „מאָרגן־זשורנאל" און לעיעלעס־גלאנץ פון כאזאָניש־נאציאָנאליסטיש־טראָצקיסטישן „טאָג".

פון גלאטשטיינס „פּאָעמע" ווייסן מיר שוין, וואָס אָט דער כאָסן פון דער קאלע פון מאנדאָלע וויל. נאָך מער ווערט עס קלאָרער פון זיַין פּובליציסטיק; ער שריַיט היסטעריש, אז דאָס „גאנצע יידישע פאָלק" גייט אונטער און דערום:

„מיר ווילן א ניַיע פארטיי".

ווייניקער ווי וועגן אלעס זאָרגט דער ניַיער רעטער פון פאָלק וועגן דער פּראָגראם פון דער ניַיער פארטיי און ער דערקלערט:

„א גענויע פּראָגראם?—מיר האָבן עס נישט. מיר ווייסן בלויז, אז מיר האָבן ניט קיין ראם פאר אונדזער לעבן. מיר ווייסן בלויז, אז עס איז א כורבן און מיר זיַינען געקומען פּראָיעקטירן א ניַיע יידישע ראדיקאלע פארטיי.

ווײַל די, וואָס האלטן איצט די לאפּעס אף דעם יידישן ראדיקאליזם האָבן פארשטאָפּט אלע קוואלן פון דער יידישער פארגאנגענהייט און פארפּינצטערט דעם אויסזיכט אף א יידיש לעבן אין דער צוקונפט".

(„אינזיך" נום. 1).

אויב דער ה' גלאטשטיין „ווייס ניט" די פּראָגראם פון דער ניַיער ראדיקאלער פארטיי, ווייס ער אָבער דערפאר גענוי, ווער עס דארף זיַין איר העגעמאָן. אונדזער ניַיער „ראדיקאל" איז, פארשטייט זיך, קעגן דער דיקטאטור פון פּראָלעטאריאט. ער איז פאר דעם, אז די העגעמאָניע זאָלן איבערנעמען די העלדן פון דעם אינזיכיסטיש וועלטל; ער רופט!

„געקומען די ציַיט, אז די יידישע אינטעליגענץ זאָל איבערנעמען די העגעמאָניע פון ראדיקאליזם אף דער יידישער גאס".

היטלער און געבעלס האָבן פּראָקלאַמירט די העגעמאָניע פון דעם עכט־דײַטשישן גײַסט און די אינזיכיסטן בענקען נאָך דער העגעמאָניע פון דעם עכט־ייִדישן גײַסט.

אין רויִקע צײַטן געפינט זיך יעדער מײַזעלע אין איר הײַזעלע און די בעביט-באַלע־בעסלעך פאַריגלען טיר און טויער. צעשראָקענע מײַז און צעיושעטע קאָנטער־רעוואָלוציאָ־נער־געשטימטע קליינבירגער גרינדן נײַע פאַשיסטישע פּאַרטייען. דעם פאַשיסטישן כאַראַק־טער פון דער פּראָגראַם פון זייערע „נײַע" פּאַרטייען זוכן זיי צו פאַרשטעלן, אָט טאַקע פּונקט אַזוי ווי זיי זוכן צו פאַרבאָרגן די פאָלגן פון זייערע באַזוכן בײַ די 13־יאָריקע וועגערעס און בײַ די קאַלעס פון מאַגדאַלע. דער קאָנטער־רעוואָלוציאָנערער טראָצקיזם איז איינער פון די אויסגעפּרוּווטע מיטלען, וואָס דינען אָט דעם הייליקן ציל.

עס האָט געשלאָגן דער זייגער דרײַצן, און דער צעשראָקענער קליינבירגער זוכט אַן אָריענטאַציע. גלאַטשטיין רופט צו גרינדן אַ נײַע פּאַרטיי און זײַן בעסטער פּרײַנט—גלאַנץ האַלט, אַז קיין נײַע פּאַרטיי דאַרף מען ניט, ווײַל עס איז שווער צו געפינען אַן אַנדער פּאַרטיי, וואָס זאָל זײַן אַזוי נוצלעך אין דער געגעבענער סיטואַציע דער זאַך פון דער קאָנטער־רעוואָלוציע ווי דער טראָצקיזם.

גלאַטשטיין מאַכט זיך אָבער נאַר, אַז ער ווייס נאָך ניט די פּראָגראַם פון דער נײַער פּאַרטיי, עס איז גענוג צו באַקאָנען זיך מיט זײַנע לידער און פּובליציסטישע אַרטיקלען, קעדיי צו געפינען די ריכטונג, אין וועלכער עס פירן די אינזיכיסטישע וועג־ווײַזער.

מיר האָבן זיך שוין איבערגעצײַגט, אַז ערשטנס, וויל ער, אַז זײַן נײַע „ראַדיקאַלע" פּאַרטיי זאָל פאַרבלײַבן טרײַ „די קוואַלן פון דער ייִדישער פאַרגאַנגענהײַט". ער זוכט אַזאַ פּאַרטיי, וואָס זאָל זײַן געפעלן און נוצלעך זײַנע קלעריקאַלע באַלעבאַטים פון „מאָרגן־זשורנאַל"; אָט די באַלעבאַטים „וואָס פיטערן אים מיט גערשטן".

קענען מיר מאַכן דעם ערשטן אויספיר—אין דער נײַער פּאַרטיי וועט דאָס פּינטעלע געשטעלט ווערן אַפן פּינטעלע ייִד און אַפן יעכידישן פּופּיק. דאָס אויסדערווײלטע פאָלק וועלן זײַן די ייִדן און ניט די אַריִער, ווײַל פון די ייִדישע לענדן שטאַמט דער „ציגל־מאַכער אַבראַם" „דער סטאָליער פון נאַזאַרעט" און לעיעלעס־גלאַנץ...

צווייטנס, דאַרף די נײַע פּאַרטיי האַלטן פון גאָט און גלויבן אין דער האַשגאָכע. דעם גרעסטן כעס, וואָס די אינזיכיסטן געפינען אַף דער קאָמוניסטישער פּאַרטיי איז, וואָס זי לעבט ניט גוט מיט דעם אויבערשטן. דאָס קאָן דער מעלאַוועמאַלקע־פּאָעט און אַשריי־יושווי־רעוואָלוציאָנער ניט פאַרלײַדן; ער דונערט;

„אַלץ האָבן זיי געוואָלט, אַז מיר זאָלן לײַדן און שווײַגן. די כיינעוודיקע פּייסעך־אַרטיקלען, אַז מוישע ראַביינע איז געווען אַ פּאַרך, די טאַלאַנטלאָזע פּראָלע־טאַרישע טאַנדעט־אַרבעט און אַפילע די שוירערלעך־אויסגעשטרעקטע האַנט, וואָס האָט געבענטשט דעם כעווערנער פּאָגראָם".

(„אינזיך" נום. 1, ז. 7).

איר וועט ניט געפינען בײַ די אינזיכיסטן איין וואָרט וועגן דער שענדלעכער נאַציאָ־נאַל־סאָציאַליסטישער פּאָליטיק פון זייערע פּאַלעסטינער פרײַנט פון דער „אַכדוס־האַ־אַווידאָ". אַראַבישע אַרבעטער ווערן אין פּאַלעסטינע ניט צוגעלאָזן צו אַרבעט; די פעלאַכן ווערן פאַרטריבן פון זייער באָדן און ווען אַלס רעזולטאַט דערפון ברעכט אויס אַן אויפ־שטאַנד פון די פאָלקס־מאַסן, איז דאָס בײַ זיי אַ פּאָגראָם!

די קאָנטער־רעוואָליוציאָנערע טראָצקיסטן שטײַגן איבער אין זייער אומפֿאַרשעמטקײַט זייערע באַלעבאַטים, ווײַל די ציוניסטן ריידן גאַנץ אָפֿן וועגן דעם, אַז זיי גרייטן אײַן פּאַלעסטינע קאַדרן, וואָס זאָלן דינען דעם אימפּעריאַליזם אין זײַן קאַמף קעגן דער אַראַבישער נאַציאָנאַל־באַפֿרײַונג־באַוועגונג און וואָס זאָלן קענען אויסגענוצט ווערן אין פֿאַל פֿון אינטערווענץ קעגן סאָוועטנפֿאַרבאַנד.

עס איז שווער דערווײַל צו זאָגן, צי וועלן די מיטגלידער פֿון דער נײַער פּאַרטיי זײַן פֿאַרפֿליכטעט צו דאַוונען דרײַ מאָל אַ טאָג. מיר ווייסן נאָך ניט, וואָס וועט זײַן דער צייכן און וועלכע וועט זײַן די עמבלעם פֿון דער נײַער פּאַרטיי? אַ מאָגנדאָוויד, אַ קיטקע, אָדער אַ פּאָר טפֿילן. איינס איז אָבער שוין קלאָר, אין גאָט וועלן די מיטגלידער פֿון דער נײַער פּאַרטיי זײַן פֿאַרפֿליכטעט צו גלויבן. אין דעם פּונקט זײַנען אַלע אינזיכיסטן אײַנשטימיק. דער טראָצקיסט לעיעלעס איז נאָך שטאַרקער פֿאַר גלאַטשטיינען אָנגעשטויסן אויף די קאָמוניסטן, וועלכע באַגייען זיך ניט איידל מיט דעם האַר פֿון דער וועלט, מיטן רי־בוינעשעלוילעם. לעיעלעס באַקלאָגט וואָס די קאָמוניסטן זײַנען אָנגעטראָטן אויף אַ צווייטן מאָל פֿון די אינזיכיסטישע העלדן, ווײַל זיי רופֿן:

„לאַכט זיך אויס פֿון ייִדיש. שטעקט אויס אַ צונג דעם בורזשוי יעהאָוואַ“
(„אינזיך“ נומ. 1, ז. 23).

האָבן מיר שוין אַנטדעקט די ערשטע פּונקטן פֿון דער פּראָגראַם פֿון דער נײַער „ראַדיקאַלער“ פּאַרטיי. מען וועט ניט טאָרן לאַכן פֿון גאָט, מע וועט דאַרפֿן שטיצן דעם ייִדישיזם און כאָוועד די ייִדישע טראַדיציע. נאָך מער, מע וועט דאַרפֿן אָפּגעבן קאָוועד ניט נאָר גאָט, נאָר אויך זײַנע דינער אויף דער ערד, די ייִדישע ראַבאָנים. פֿאַר די ראַבאָנים שטעלט זיך באַזונדערס אײַן דער „ניט צאַרטער“ קאָליגאַ א. ווײַסמאַן, וואָס צאָרנט אויף אַ פּראָלעטפּענישן שרײַבער דערפֿאַר, וואָס אין זײַן ווערק מאַכט ער אַ לומפּ „פֿון ראָוו, פֿון סאַמע שוירעש פֿון דער ייִדישער טראַדיציע“.

די נײַע „ראַדיקאַלע“ פּאַרטיי וועט דאַרפֿן ניט נאָר ליבן גאָט, אָפּגעבן קאָוועד ראַבאָנים, נאָר אויך, און דאָס איז דער הויפּט־פּונקט, זי וועט דאַרפֿן פֿײַנט האָבן אַלץ, וואָס האָט אַ שײַכעס צום סאָוועטנפֿאַרבאַנד; זי דאַרף טרײַבן רעכילעס קעגן דעם קאָמינטערן, קעגן דער סאָוועטישער ליטעראַטור און באַזונדערס קעגן די גרויסע פֿירער פֿון אינטערנאַציאָנאַלן פּראָלעטאַריאַט.

די סאָוועטישע ייִדישע ליטעראַטור האָט זיך גאָר שטאַרק פֿאַרזינדיקט, ווײַל דאַן, ווען די אינזיכיסטן האָבן שוין געהאַלטן די שלאַכט פֿאַר אַ געוווּנענע האָט מיטאַמאָל „אויפֿגעיאַטערט אַ נײַ־געשוויר די סאָוועטיש־ייִדישע שרײַבער־גרופּע, — די נײַע באַזינגער פֿון קאָסמאָפּאָליטיזירנדיקן ייִדישן מיטל־קלאַס“. („אינזיך“ נומ. 4, ז. 101).

„וואָס אויף זיך, דאָס אויף יענעם“, און אונדזערע העלדן, וואָס האָבן זיך אויסגעהאָדעוועט אונטער דער סיפֿיליטישער זון פֿון זייער וועלטל האָבן די כוצפּע צו ריידן וועגן דער סאָוועטישער ליטעראַטור אין דער שפּראַך פֿון זייער וועלטל, אין דער שפּראַך פֿון אַלפֿאָנסן.

ווי קלוג! די סאָוועטישע ליטעראַטור איז דאָס יענע, וואָס באַזינגט דעם מיטל־קלאַס
בראַוואָ קלאָגנען! איר קאָנט די מעלאָכע פֿון פֿרייַלעך מאַכן אײַערע באַלעבאַטים.
דער כ׳ סטאַלין האָט אָנגעוויזן.

„ניטאָ אזא נידערטרעכטיקײַט און רעכילעס, וועלכע דידאָזיקע געוועזענע מענטשנ זאָלנ ניט אויסטראכטנ אפ דער סאָוועטנמאכט און ארום וועלכע זיי זאָלנ זיכ ניט פרווונ צי מאָביליזירנ די אָפגעשטאנענע עלעמענטנ".

די ווערטער פונעם כ׳ סטאלינ היטנ אײַנ זייער גאנצע קראפט בענעגייע די פארבינדעטע פונ די געוועזענע מענטשנ אינ קאפּיטאליסטישנ אויסלאנד.

עס איז ניטאָ אזא רעכילעס און נידערטרעכטיקײַט, וואָס דידאָזיקע העלדנ פונ אונטערוועלט זאָלנ ניט באנוצנ אינ זייער קאמפּ קעגנ דעם לאנד פונ סאָציאַליזם.

לויט די אינזיכיסטישע פּאָעטנ „ווערט די סאָוועטישע דיכטונג ניט געדיכטעט, נאָר געשריבנ".

נאָכ מער, אינ סאָוועטנפארבאנד איז ניטאָ קיינ אײנ מענטש „וואָס וויים דעם איניענ פּאָעזיע". („אינזיכ" נומ. 8, ז. 37).

און טאקע ווי קומענ די סאָוועטישע פּאָעטנ צו באנעמענ די צעיושעטע פּאָרנאָגראפישע מיסטיק פונ אויסגעטאָנענע און אָנגעטאָנענע הויזנ, א פּראָצעס אָנ וועלכנ די אינזיכיסטישע אלפאָנסנ קענענ ניט באזינגענ די „רעוואָליוציע".

די אינזיכיסטנ ווייסנ שוינ יאָ, וואָס איז אזוינס פּאָעזיע. אינ זייער וועלטל דופטעט אנ „עכטע" פּאָעזיע, פונ וועלכער עס טראָגט מיט „פוילע פּאָמיראַנצ" און פונ אנדערע היַיזל־קלײַזל רייכעס. פּאָעטנ זײַנענ לויט די אינזיכיסטנ נאָר יענע, וואָס באזינגענ „דעמער", „כורבאנ", „אונטערגאנג", יעהאָוועס און דרײַצנ־יאָריקע וועגערעס.

דאָרטנ, ווו עס ווערט געבויט א נײַער סאָציאַליסטישער פריידיקער לעבנ, דאָרטנ ווו עס ווערט געזונגענ וועגנ „פלאסטנ", „קײַלעכדיקע וואָכנ", „העלדנ פונ סטראטאָספער" און פונ ארקטיק, דאָרטנ וועט איר ניט געפינענ זייער מוזע.

בלינדע קענענ ניט אונטערשיידנ קיינ פארבנ, טויבע קיינ קלאנגענ און די אינזיכיסטישע מײַזעלעכ, ווײַל מענ פיטערט זיי נאָכ מיט גערשטנ, איז פײַנטלעכ דער סאָציאַליסטישער רעאליזם, פרעמד די גרויסע קונסט פונ פּראָלעטאריאט.

די מײַזעלעכ זײַנענ אָבער צעשראָקנ. דער זיינער האָט געשלאָגנ דרײַצנ און זיי זעלבסט פילנ, ווי עס טרייסלענ זיכ די זײַלנ פונ קאפּיטאליזם, ווי עס איז ניט רויִק אינ זייערע נאָרקעלעכ. אינ פולער פארלאָרנקײַט בײַוערט זיכ לעיעלעס:

„ביז עפּעס א איציק פעפער וועט דאָ ווערנ קאָמיסאר און דיקטאטער פאר דער ליטעראטור איז אנ אינזיכ נייטיק".

פעפער האָט זיכ פאר זיי שטארק פארזינדיקט; ער האָט זיי אָנגערופנ בא זייער ריכטיקנ נאָמענ.

* * *

עס שיפּענ שלאנגענ, ווענ זיי דערזעענ ווי א מעכטיקער אָדלער שנײַדט די הויכקײַטנ פונ הימלענ. די טראָצקיסטיש־פאשיסטישע אויסוווּרפנ, די ארויסגעוואָנגענע אינ טיראזש קאנדידאטנ אפ „פירער" און „געניעס", די אינ זיכ זעלנסט פארליבטע נארציסנ טראָגנ א באזונדער האס צום געני פונ אונדזער עפּאָכע, צו דעם געליבטנ, ווײַטזיכטיקנ און קלוגנ פירער פונ אינטערנאציאָנאלנ פּראָלעטאריאט, צו דעם כ׳ סטאלינ. איר וועט ניט געפינענ קיינ נומער פונ „אינזיכ", אינ וועלכנ דיזאָזיקע אויסוווּרפנ זאָלנ ניט אָנפאלנ

אפנ קאָמינטערנ, אפ דער קאָמוניסטישער פארטײ אונ אפ דעמ גרויסנ פירער פונ די פעל־קער פונ פ.ס.ס.ר.

גרויסע עפּאָכעס, גיגאנטישע סאָציִאלע איבערקערעניש̇נ גיבנ ארויס גרויסע געניִאלע פערזענלעכקײַטנ, וואָס באלויכטנ דעמ וועג פונ דוירעס. יאָרהונדערטער וועלנ דורכגײנ אונ מיט פײַערדיקע בוכשטאבנ וועלנ פארבלײַבנ אויסגעקריצט אינ דער מענטשלעכער געשיכטע די גרויסע נעמענ פונ די געניִאלע פירער פונ אלטוועלטלעכנ פראָלעטאריאט מארקס־לענינ-סטאלינ.

אונטער דער אָנפירונג פונעמ כ׳ סטאלינ איז דאָס „נעפּישע רוסלאנד געוואָרנ רוסלאנד דאָס סאָציִאליסט־שע״. א לאנד א שטרויענע, הילצערנע אונ ליימיקע איז פארוואנדלט גע־וואָרנ אינ א סאָציִאליסטיש לאנד, ארומבעגארטלט מיט שטאָל, אײַזנ אונ בעטאָנ.

עס איז צעקלאפּט געוואָרנ די טעאָריע פונ דער קאָנטער־רעוואָלוציאָנערער טראָצקיס־טיש־זינאָוױעוױשער באנדע וועגנ דעמ, אז דער סאָציִאליזמ קאָנ ניט געבויט ווערנ אינ אײנ לאנד.

## אונדזער לאנד איז א סאָציִאליסטישע!

צעקלאפּט איז דער רעכטער אָפּנויג, צעגראָמירט די זינאָוױעוויש־טראָצקיסטישע גרופּ־קעלעכ, ליקווידירט דאָס קולאקנטומ אלס קלאס.

א לאנד, אנ ארומגערינגלטע מיט פײַנט פונ דרויסנ, האָט אונטער דער ווײַטזיכטיקער אָנפירונג פונ איר גרויסנ פירער דערשלאַגנ זיכ אינ פּראָצעס פונ פארשארפטנ קלאסנקאמפ דערפאָלגנ, וואָס קלינגענ ווי א לעגענדע. וווּנדער זײַנענ געשענ, אָבער ווּנדער, וואָס זײַנענ אנ אויסדרוק פונ דער גרויסער שעפערישער אופגעוואכטער קראפט פונ די ארבעטנ־דיקע מאסנ אָנגעפירטע פונ דעמ געני פונ אונדזער עפּאָכע.

עס ווײס דאָס גרויסע סאָציִאליסטישע לאנד, אז זי טאָר זיכ ניט פארשיקערנ פונ די גרויסע דערפאָלגנ אונ בארויִקנ זיכ אפ זײ. עס עקזיסטירט נאָכ די קאפּיטאליסטישע ארומ־רינגלונג, עס זײַנענ נאָכ פארבליבנ רעשטלעכ פונ די פײַנטלעכע קלאסנ, פונ די קאָנטער־רעוואָלוציאָנערע גרופּקעלעכ, רעשטלעכ פונ די פײַנטלעכע אידעאָלאָגיעס. וואָס עס איז שוואַכער די קראַפט פונ קלאסנ־סוינע, אלצ פארביסענער, כאַיעשער איז זײַנ פײַנטשאפט צו דער סאָציִאליסטישער רעוואָלוציע אונ צו איר גרויסנ פירער.

שטארק איז אונדזער רויטע ארמײ, אונ מיר זײַנענ רויִק אונ זיכער, אז עס וועט ניט אָפּגעגעבנ ווערנ דעמ פײַנט קײנ אײנ טראָט פונ אונדזער לאנד.

אונדזער וואכזאמקײַט דארפ אָבער פארשטארקט ווערנ, ווײַל די פאשיסטישע באנדיטנ, די ווײַסגווארדײער אונ זײערע זינאָוױעוויש־טראָצקיסטישע פארבינדעטע אונ אגענטנ הענדנ אָנ נײַע מעטאָדנ פונ קאמפּ, זײער געווער איז שמוציקע רעכילעס אונ טעראָר.

פונ א פארעטערישער, מערדערישער האנט איז גאזלאָניש דערמאָרדעט געוואָרנ דער ליבלינג פונ דער פּארטײ, דער פײַערדיקער טריבונ, נאָענטער מיטקעמפער אונ פרײַנט פונ כ׳ סטאלינ, דער כ׳ סערגײ מיראָנאָוויטש קיראָוו.

די אָנהענגער פונ די זינאָוױעוויש־טראָצקיסטישע באנדיטנ, וואָס געפינענ זיכ אינ די קאפּיטאליסטישע לענדער האָבנ אפּלאָדירט דעמ פאשיסטישנ באנדיס, דעמ זינאָוױעווישנ אויסוווּרפ ניקאָלײַעווּנ.

אומזיסט איז אָבער געווענ זײער פרײד, גרויס איז געווענ דער ווײטיק אונ טרויער

פונ לאנד צוליבנ טויט פונ כ׳ קיראָוו און נאָכ מער האָבנ זיכ צונויפגעשלאָסנ די רייענ ארומ אונדזער גרויסנ פירער. ס׳איז נוצלעכ דערמאָנענ די ווערטער פונ אומפארגעסלעכנ כ׳ קיראָוו, וועלכע זײַנענ אָנגעמאָסטנ אויכ אפ צו דעמאסקירנ די עמעסע געשטאלט פונ די אינזיכיסטישע פארטיידיקער פונ בורזשואזער קולטור. דער כ׳ קיראָוו האָט אינ פאָלגנ־דיקע ווערטער געשטעמפלט די פאשיסטישע טרעגער פונ דער קאפיטאליסטישער קולטור:

„זיי נעמענ זיכ איבער מיט זייער אוראלטער קולטור און „ציוויליזאציע", זיי זאָגנ, אז מיר זײַנענ—בארבארנ אָפגעשטאנענע מענטשנ. מיר זײַנענ גרייט צו אנערקענענ, אז מיר זײַנענ נאָכ ניט אפ אזויפיל קולטורעל ווי מיר וואָלטנ עס וועלנ. אָבער אויב מע זאָל נעמענ דעמ צושטאנד פונ דער וויסנשאפט און קולטור איצט בא אונדז און בא זיי, איז נאָכ א פראגע, צי דער פארגלײַכ וועט זײַנ אפ זייער זײַט. אויב יעדער פיאָנער, יעדער אָקטיאבערל בא אונדז טוט עפעס וואָס, רירט זיכ, וויל באהערשנ די טעכניק און פונ דעמ באקומענ זיכ רעזולטאטנ; איז דאָרט הינטערנ גרענעצ פונ סאָוועטנ־פארבאנד פאר די פארדינס־פולע, פאר די דערפארענע מענטשנ פונ דער וויסנשאפט און טעכניק געפינט זיכ ניט קיינ ארבעט, געפינענ זיכ ניט קיינ ערטער. איכ רייד ניט וועגנ די „אריער", וועלכע האָבנ דעמ קאמפ קעגנ דער וויסנשאפט, פארנ מיטלאלטערלעכנ אבסקוראנטיזמ געמאכט פאר זייער פאָנ...

די קאפיטאליסטנ דארפנ ניט, איצט, אינ די באדינגונגענ פונ קריזיס, קיינ אנדער טעכניק, אויסער דער מיליטערישער טעכניק, אויכ דארפנ זיי ניט די וויסנשאפט.

נאָכ דעמ ווערט קלאָר פאר אלעמענ, אז בלויז דער סאָוועטנפארבאנד איז דער ווירק־לעכער טרעגער פונ קולטור און פראָגרעס".

אויסער מיליטערישער טעכניק בייטיקט זיכ דער קאפיטאליזמ אינ פראָוואָקאטאָרנ, שפיאָנענ און קולטור־פאנאנדערלייגער; אָט פארוואָס אזוינע ווי די אינזיכיסטנ ווערנ גע־פיטערט מיט גערשטנ.

ניט פארשטענדלעכ פארבלײַבט פאר די אינזיכיסטישע אלפאָנסנ די סטאלינישע באצייכענונג פונ די שרײַבער אלס „אינזשעניערנ פונ דער מענטשלעכער נעשאָמע".

זאָגט י. א. ווײַסמאנ, כא, כא, כא מענ דארפ זיכ האלטנ פאר די בײַכער. מיר שרײַבער, דו גלאטשטיינ, וואָס פיטערסט זיכ אינ „מאָרגנ־זשורנאל", דו, גלאנצ, וואָס לעבסט אפנ כעשבנ פונ „טאָג" זײַנענ, „אינזשעניערנ פונ דער מענטשלעכער נעשאָמע"!

איר זײַט גערעכט, אינזיכיסטישע הערנ, איר זײַט ניט אינזשעניערנ, נאָר פארגיפטער פונ מענטשלעכע נעשאָמעס. אײַער פונקציע איז אָנצושטעקנ ווען מענ איר קענט נאָר מיט פײַנטשאפט צו דער סאָציאליסטישער רעוואָליוציע. פאר אײַער פארגיפטישער מעלאָכע באצאָלט מענ אײַכ און מע פיטערט אײַכ מיט גערשטנ.

דער סאָוועטנפארבאנד איז אָבער א הויכער טורעמ, וואָס באלײַכט דער מענטשהײַט דעמ וועג צו דער צוקונפט. אינ לאנד פונ סאָציאליזמ ווערנ איבערגעבוירנ די מענטשנ און עס עפנט זיכ א נײַ בלעטל אינ דער מענטשלעכער געשיכטע.

אפ דעמ 7־טנ אלפארבאנדישנ סאָוועטנצוזאמענפאָר איז ארויסגעטראָטנ דער געווּזענער פארוואָרלאָזטער אודייענקאָ און האָט דערציילט פארוואָס ער האָט אפלאָדירט סטאלינענ. ער האָט אינ רירנדיקע ווערטער דערציילט, וויאזוי ארום דער אָנפירונג פונ כ׳ סטאלינ זײַנענ ער און נאָכ אזוינע ווי ער פונ פארוואָרלאָזטע רויבער געוואָרנ אָנטיילנעמער פונ

דער סאָציאַליסטישער בויונג. דער נעכטיקער פארוואָרלאָזטער אודייענקאָ איז איצט א טאַ־לאַנטפולער סאָוועטישער שרײַבער, וועמעס ווערק זײַנען איבערגעזעצט אפ צענדליקער שפראַכנ. פארענדיקט האָט אודייענקאָ פונ א פולנ הארצ מיט פאָלגנדיקע ווערטער:

„די מענטשנ פונ אלע פעלקער וועלנ אינ אלע צײַטנ אָנרופנ מיט דײַנ נאָמענ אלצ וואָס איז הערלעכ שטארק, קלוג, שיינ. דײַנ נאָמענ איז אונ וועט זײַנ אפ יעדנ זאוואָד אפ יעדנ מאשינ, אפ יעדער שטיקל ערד, אינ יעדנ הארצ פונ מענטשנ.

ווענ מײַנ געליבטע פרוי וועט געבוירנ א קינד וועט דאָס ערשטע וואָס איכ וועל אים אויסלערנענ זײַנ:

— סטאלינ".

אזוי האָט גערעדט דער שרײַבער אודייענקאָ. אָט אזא פארוואָרלאָזטנ, וואָס איז אי־בערגעבוירנ געוואָרנ אלס נײַער מענטש האָט באשריבנ כאריק אינ זײַנ פאָעמע „פונ פאָליוס צו פאָליוס". אזוינע נײַע מענטשנ געפינענ זיכ צענדליקער אינ אלע ווינקלעכ פונ גרויסנ סאָציאַליסטישנ לאנד. דער סאָוועטנפארבאנד איז א לאנד, וואָס ווי עס האָט זיכ אויסגע־דריקט דער כ' קיראָוו: „אלצ רירט זיכ" פונ אָקטיאבערל ביזנ סאָוועטישנ העלד. דער סאָוועטנפארבאנד איז א לאנד, וואָס איז פול מיט צוטרוי צו מאָרגנ. א לאנד פונ שלאָג־לער, סטראטאָספער־העלדנ, א לאנד פונ טשאפײַעווס, א לאנד וואָס בויט סאָציאַליסטישע שטעט אינ דער ארקטיק אונ פלאנצט סובטראָפישע קולטורנ אינ קאלכידע, א לאנד, וואָס לייגט דורכ וועגנ דורכ וויסטעניש, א לאנד, וואָס איז די פאָטערלאנד פונ די פראָלעטאַ־ריער פונ אלע לענדער.

עס איז ניט צופעליק, וואָס אונדזערע פאָעטנ באנוצנ אָפט סטאטיסטיק אינ זייערע פערזנ. פאראנ סטאטיסטישע טאבעלעס, וואָס קלינגענ שענער ווי א פאָעמע. נאָכ נעכטנ אנ אָרעמע לאנד—איז איצט די פאָלקס־האכנאָסע פונ סאָוועטנפארבאנד 56 מיליארד! דער אלגעמיינער סכום פראָדוקציע פונ דער סאָוועטישער גרויסער אינדוסטריע דערגרייכט 50 מיליארד רובל! 77 מיליאָנ נעכטיקע אינדיווידועלע פויערים זײַנענ איבערגעגאנגענ צו די סאָציאַליסטישע אויפאנים פונ פראָדוקציע אונ זײַנענ איצט קאָלווירטניקעס. דאָס לאנד ציילט אָנ א פראָלעטארישע באפעלקערונג פונ 47 מיליאָנ, צו וועלכע מע דארפ צורעכענענ די אויבנדערמאָנטע מיליאָנענ קאָלווירטניקעס, עס זײַנענ פארבליבנ נאָר $^{1}/_{5}$ אינדיווידועלע פויערטום, דערבײַ דערגרייכט דער וואָג פונ די סאָציאַליסטישע פאָרמענ פונווירטשאפט אינ דער פאָלקס-האכנאָסע 97,5 פראָצענט.

אָט, פארוואָס איז אזוי גרויס אונ שטארק די ליבע פונ די ארבעטנדיקע פונ דער גאנצער וועלט צו יענעם גרויסנ פירער אונטער דער אָנפירונג פונ וועלכנ עס זײַנענ אָפגעהאלטנ געוואָרנ גרויסע ניצכוינעס, וואָס האָבנ איבערגעשטיגנ די גרעסטע פאָעטישע פאנטאזיע. דער זעלבער אועלס וואָס האָט געשריבנ וועגנ „רוסלאנד אינ דער פינצטערניש" איז געצוווּנגענ איצט צו אנערקענענ די גרויסע דערפאָלגנ פונ סאָציאַליסטישער בויונג,—איצט איז דאָס סאָוועטישע סאָציאַליסטישע לאנד באגאָסנ מיט עלעקטרישע שטראָמענ, מיט די לעמפלעכ פונ איליטשנ.

ריכטיק, מיר אנערקענענ, אז די סאָוועטישע ליטעראטור האָט נאָכ ניט באשאפנ אזא ווערק, וואָס זאָל שטיינ אפ דער הויכ פונ די גרויסע סאָציאַליסטישע דערגרייכונגענ, עס איז נאָכ ניט אויסגעוואונענ געוואָרנ א ליד, וואָס זאָל אויסדריקנ די גאנצע פרייד פונ דער סאָציאַליסטישער בויונג.

דאָס דערקלערט זיך טיילווײַז מיט דעם, וואָס צו שיין איז דאָס לעבן און וואָס צו גרויס איז די אויפגאַבע. די פּראָלעטאַרישע ליטעראַטור איז אָבער שוין איצט די סאַמע פאָרשריטלעכע און אידייִשסטע און זי איז שוין איצט אַ וועג־ווײַזער, וואָס העלפט בײַקומען די רעשטלעך פון קאַפּיטאַליזם אין דער עקאָנאָמיק און באַוווסטזײַן פון די מענטשן.

אינדערצײַט, ווען די אינזיכיסטן בוקן זיך צום צעיושעטן קלעריקאַליזם און קרוינען אַלס מאָשיעך פון זייער סיפיליטיש וועלטל — דעם קאָנטר־רעוואָליוציאָנער טראָצקען, אין דערזעלבער צײַט האָבן די סאָוועטיש־ייִדישע פּאָעטן געשאַפן ווערק, וואָס העלפן איבערבויען די מענטשלעכע פּערזענלעכקײַט. אָט פאַרוואָס זיי האָבן פאַרדינט די „באַצייכענונג מיט וועלכער זיי שטאָלצירן: „אינזשעניערן פאַר דער מענטשליכער נעשאָמע“.

אומזיסט זייער האָפענונג, עס וועלן פאַרגעסן ווערן די נעמען פון די שמוציקע רעכילעסניקעס לעיעלעס־גלאַנץ, גלאַטשטיין, ווײַסמאַן, ניסנזאָן, עס וועלן אָבער פאַרבלײַבן אין דער ליטעראַטור די נעמען פון אונדזערע בעסטע סאָוועטישע שרײַבער.

איצט איז שוין אונדז קלאָר די פּראָגראַם פון דער נײַער „ראַדיקאַלער“ פּאַרטיי, וואָס די אינזיכיסטן זוכן צו אָרגאַניזירן. דאָס דאַרף זײַן אַ פּאַרטיי וואָס וועט שטיין אין דינסט פון קאָנטר־רעוואָליוציאָנערן טראָצקיזם, פון צעיושעטן פאַשיזם, אַ פּאַרטיי, וואָס וועט קעמפן מיט דעם געווער פון שמוציקע רעכילעס קעגן סאָוועטנפאַרבאַנד, קעגן דער קאָמוניסטישער פּאַרטיי.

אין סאָוועטנפאַרבאַנד האָבן מיר פיל געלערנט פונעם פאַרעטערישן שאָס, אַ קאָרבן פון וועלכן עס איז געפאַלן דער אומפאַרגעסלעכער סערגיי מיראָנאָוויטש קיראָוו. די רעוואָליוציאָנערע אַרבעטנדיקע מאַסן און רעוואָליוציאָנערע אינטעליגענץ אין די קאַפּיטאַליסטישע לענדער דאַרפן אויך דערפון לערנען און מאָביליזירן זייער וואַכזאַמקײַט. עס דאַרף געפירט ווערן אַן אומקאָמפּראָמיסלעכער קאַמף קעגן קאָנטר־רעוואָליוציאָנערן טראָצקיזם און זײַנע פאַרבינדעטע. די אינזיכיסטן פרײדיקן פאַשיזם, זיי זײַנען אָפענע פאַרבינדעטע פון די זינאָוויעוו־טראָצקיסטיש־פאַשיסטישע באַנדיטן. מען דאַרף זיך צו זיי באַציִען פונקט ווי מע האָט זיך אַמאָל באַצויגן צו שוואַרצמייעניקעס, פונקט ווי אַלע רעוואָליוציאָנער־געשטימטע שרײַבער באַציִען זיך צום פאַשיזם, צו היטלערן און געבעלסן.

אײן באַציִונג דאַרף זײַן צו שרײַבער און פּאָעטן, וואָס צערײַסן מיט דער בורזשואַזיע, קעמפן ערלעך קעגן פאַשיזם און זוכן דעם וועג צו דער סאָציאַליסטישער רעוואָליוציע. גאָר אַן אַנדער באַציִונג, אַ פײַנטלעכע, אַ באַציִונג פון בויקאָט דאַרף זײַן צו דער קאָנטר־רעוואָליוציאָנערער גרופּקעלע פון שמוציק־סיפיליטיש־טראָצקיסטישן „אינזיך“.

עס איז קלאָר, אַז די פּראָגראַם פון די אינזיכיסטן איז די זעלבע, וואָס פון „אַמעריקאַן־רעוויו“ וואָס פון משעסטערטאָן, בעלאָק און קאָלינס — דאָס איז די פּראָגראַם פון פאַשיזם!

זיי דאַרפן געשטעלט ווערן צום שאַנד־סלופּ!

י. בראָנשטיין

# שעפערישע פּראָבלעמעס פון דער יידישער סאָוועטישער פּאָעזיע

(פאָרזעצונג)

## 5. וועגן זשאנרען.

אין דער עסטעטישער פלאטפאָרם פונעם „ליטפראָנט״ איז עס געווען, ווי באקאנט, דער שטרויכל־שטיין: פּראָבלעמעס פון שעפערישן מעטאָד, פּראָבלעמעס פון סטיל האָבן די ליטפראָנטאָווצעס געפרווט פארביטן מיט פאָרמאליסטישע טיינעס וועגן זשאנר.

אויב די נאפּאָסטאָווישע גרופּע פון „ראפּפּ״ האָט אָן א מאָס און מיט גאנץ קנאפּן קריטישן כוש גערעדט וועגן לערנען זיך בא די „אָביעקטיווע״ רעאליסטן פון פּלאָבערס שניט,— האָבן די ליטפראָנטאָווצעס אָן א מאָס און מיטן זעלבן קנאפּן קריטישן כוש גערעדט וועגן לערנען זיך בא די „סוביעקטיווע״ מייסטער פון סאטירישער, איראָנישער, סקעפּטישער באציִונג צו דערווירקלעכקייט (וואָלטער, היינע, אנאטאָל פראנס).

אָנשטאָט אָבער צו אנאליזירן דעם שעפערישן מעטאָד, די קינסטלערישע קראפט און קלאסעווע דערקענטעניש־מעגלעכקייטן פון אזעלכע מייסטער, לעמאָשל, ווי וואָלטער, היינע און אנאטאָל פראנס, האָבן די ליטפראָנטאָווצעס ארויסגערוקט די אבסטראקטע, פאָרמאליסטישע פאָדערונג פון נייע זשאנרען—סאטירע, אָדע, פאמפלעט, פּאָליטישע ליד, לאָזונג א. א. וו.

זשאנרען האָבן אָבער דאָך קיינמאָל ניט עקזיסטירט אויסערן סטיל!

זאָגן לעמאָשל, סאטירע, פּאָליטישע ליד, אָדע, פאבל און ניט זאָגן דערביי, וואָס פאר א סאטירע, וואָס פאר אן אָדע, וואָס פאר א פּאָליטיש ליד—ניט ריידן וועגן קלאסן־סטיל—הייסט גאָר ווייניק זאָגן.

צוליב דעם זעלבן מאָטיוו זיינען טאקע אינגאנצן געווען ניט באגרינדעט די פּרווון פון די ליטפראָנטאָווצעס צו איגנאָרירן ליריק ביקלאל און קעגנשטעלן דעם „לירישן פלאפל״ די סאטירע, דעם פאמפלעט, דעם לאָזונג.

דאָס האָט, ווי באַקאַנט, ניט אויסגעמיטן פּעפּער אין זײַן ליטעראַרישער פּאָלעמיק וועגן שעפּערישן מעטאָד פון אונדזער פּאָעזיע:

„אַף הייצונג —
דעם כֿלאַם פון די לירעס!
מיר דאַרפן אַ ברי טאָן
מיט גיפט פון פּאַמפּלעט
אַ שטאָך טאָן
מיט שפּיז פון סאַטירע".

אַזוי האָט פּעפּער, און צוזאַמען מיט אים אַ גאַנצע גרופּע פּאָעטן (קושניראָוו, כאַשטשע־וואַצקי און אַנד.) אַ געוויסע צײַט געפּרוּווט פאַרבײַטן מיט פּראָגעס פון זשאַנר (סאַ־טירע, פּאַמפּלעט) די גרונט־פּראָבלעם פון אונדזער דיכטונג—די פּראָבלעם פון סטיל.

ס'וואָלט אָבער געווען אינגאַנצן פאַלש צו מיינען, אַז אָט דער דאָזיקער דראַנג צו באַזונדערס „סוביעקטיווע", באַזונדערס פאַרשאַרפטע אַגיטאַציאָנעלע זשאַנרען מיצאַד אַזעלכע דיכטער־רעוואָלוציאָנערן ווי פּעפּער, איז געווען אַ „צופעליקײַט", אַ פּער־זענלעכע „אַמביציע".

האָט דאָך די זעלבע „אַמביציע" פאַרכאַפּט אַזעלכע דיכטער ווי מאַיאַקאָווסקי, אַסייעוו, בעזימענסקי, דעמיאַן בעדני, גידאַש און אַסאַך אַנדערע!

בעזימענסקעס, לעמאָשל, פּאָעטישע אַרבעט אין „פּראַוודאַ", זײַן אַרבעט אויפן סטאַלינ־גראַדער טראַקטער־זאַוואָד, אונטערן לאָזונג „לידער מאַכן שטאָל", קען ניט אָוועקגעמאַכט ווערן מיט דער האַנט, ניט געקוקט אַף די פאַרקריפּלטע פאָרמען פון ליטפּראָנטיש־קײַט, וואָס בעזימענסקי פלעגט אָפט דערבײַ באַנוצן.

די באַלעבעטישע דיכטונג האָט מיט שוים אַף די ליפּן גערעדט וועגן בעזימענסקיס „גראַמען".

די באַלעבעטישע דיכטונג, וואָס האָט פּאַראַזיטירט אַף דער אַלטער בורזשואַזער ליריק, האָט יעדע שאַרפע פּובליציסטישע סטראָפע, יעדן „שפּיז פון סאַטירע" באַגעגנט מיט אַ ביטל פון איבערגעזעטיקטע עסטעטן. מאַיאַקאָווסקיס פּלאַמיקע „צײַטונג־פּאָעזיע" האָבן זיי פאַרשפּיגן ווי אַ מינדווערטיקע „אַגיטקע", ווי אַ נײַער מין „מעליצעדיקע אָדע".

דעמיאַן בעדניס קאָלאָסאַלע פאַרדינסטן פאַר דער פּראָלעטאַרישער קאַמף־פּאָעזיע האָבן זיי געטאַדלט ווי „צײַטונג־גראַמען".

און ניט וועגן פּעלערן פון אָט די שרײַבער האָט זיך דאָ געהאַנדלט (פּעלערן זײַנען בײַ דער גרופּע דיכטער, פאַרשטייט זיך, —געווען— בײַ איינעם מער, בײַם צווייטן ווייניקער) עס האָט זיך געהאַנדלט אין דעם, אַז די רעאַקציאָנערע און באַלעבעטישע ליטעראַרישע געזעלשאַפט האָט ביקלאַל געוואָלט אויסשליסן אָט אָ די שלאָג־זשאַנרען פון דער דיכטונג.

זיי האָט דאָ שאָקירט די טאָג־טעגלעכקײַט, די פּובליציסטישע פאַרשאַרפטקײַט, דער פלעגבייִשער טעמפּעראַמענט. איז אָט קעגן דעם דאָזיקן גאַנצן עסטעטיש־בור־זשואַזן שימל איז עס געווען געווענדעט דער רוף:

מיר דאַרפן אַ ברי טאָן
מיט גיפט פון פּאַמפּלעט
אַ שטאָך טאָן
מיט שפּיז פון סאַטירע.

אונטער דער פארקריפּלטער ליטפראַנטישער פאָרמולירונג האָט בא אייניקע פּאָעטן פּולסירט אַ לייַדנשאַפּטלעכער רעוואָליוציאָנערער פּאָעטישער דראנג אָפּצורעכענען זיך מיטן קלאַסן-סוינע אפן פּאָעטישן פראָנט.

דאָס האָט אָפּאָרטוניסטיש פארשמירט י. נוסינאָוו.

אין זייַן ארטיקל „מעטאָד, סטיל און זשאנר פון פּראָלעטארישער ליטעראטור" האָט ער געמאכט אזא „כעשבנ", אז די פּראָלעטארישע ליטעראטור איז „קוים ארויס מיטן לעבנ": לויט נוסינאָווס אנאליז פון זשאנרען לאָזט זיך אויס, אז אין דער פּראָלעטארישער ליטעראטור איז קימאט ווי פארווטיילט צום אונטערגאנג די סאטירע און אין גאנצן אומעגלעך איז צו ריידן וועגן פּראָלעטארישן הומאָר, פּראָלעטארישער טראַגעדיע, פּראָלעטארישע באלאדע, אָדע, מעמוארנ-זשאנר א. א. וו.

דאָס האָט א שייַכעס אויך צו דער פּראָבלעם פון זשאנרען אין אונדזער דיכטונג.

כ' נוסינאָוו דערקלערט קאטעגאָריש.

„אויב די סאטירע, וואָס ווערט אלץ מער און מער ארויסגעשטויסן דורך די מאָטיווןפון שאפן און בויען, וועט דאָך פארנעמען א גאנצ בעקאָוועדיקן אָרט אין דער פּראָלעטארישער ליטעראטור, איז וועט אָבער דער הומאָר אלס מיטל פון סאָציאלער קריטיק אין קיין פאל ניט קענען פּרעטענדירן אפּ א באזונדער, אָן אָנגעזעענעם אָרט אין דער פּראָלעטארישער ליטעראטור".

קעדיי דער שרייַבערישער אוילעם זאָל זיך ניט רוקן אהינ, וווּ מע דארפ ניט—וואָרנט דערבייַ נוסינאָוו, „אז קיין קלאסיקער פון סאטירע און הומאָר וועט די פּראָלעטארישע ליטעראטור מיסטאָמע ניט שאפן".

דער זערלבער הארבער אורטייל ווערט ארויסגעטראָגן איבער דער אָדע, באלאדע, טראַגעדיע און מעמוארנ-זשאנר, אָבער דאָ פאטערט אפילע ניט כ' נוסינאָוו קיין איבעריקע צייַט.

„עס איז אָבער איבעריק צו ריידנ—שרייַבט כ' נוסינאָוו—וועגן דעם, אז די פּראָלעטארישע ליטעראטור האָט ניט וואָס צו טאָן מיט אזעלכע זשאנרען ווי די באלאדע... שוין אָפּגערעדט פון דער פּראָלעטארישער ליטעראטור, נאָר אפילע אין דער סאָוועטישער ליטעראטור איז די אָדע מעגלעך נאָר ווי א קוריאָז און זי האָט געקענט אויסדריקן זאָל זייַן אפילע דאָס סוביעקטיוו-הערלעכע, נאָר אין טאָכ דאָס פרעמדע, דאָס קנעכטישע נאָכלויפן נאָכ דעמ זיגרייַכן סאָוועטישן וואָגן".

לאָמיר געניוער באהאנדלען אָט די דאָזיקע פראגן אפ וויפל זיי האָבן א שייַכעס צו אונדזער דיכטונג.

קוידמקאָל וועגן „געלעכטער, וואָס העלפט אין שלאכט" (פּעפער).

נוסינאָוו פארווערט איינגאנצן דעם געלעכטער אין אונדזער דיכטונג. סיי דעם געלעכטער, וואָס ער רופט אָן הומאָר, אזוי אויך דעם געלעכטער, וואָס ער רופט אָן סאטירע.

צי איז ריכטיק נוסינאָווס שטעלונג אין דער דאָזיקער פראגע? ניין, איינגאנצן ניט ריכטיק. זייַן קוק איז שעדלעך, ווייַל גערעכט איז געווען כ' מ. קאָלצאָוו ווען ער האָט אין זייַן רעדע אפן אלפארבאנדישן שרייַבער-צוזאמענפאָר אָנגערופן די קעגנער פון הומאָר און סאטירע—קעגנער פון קריטיק און זעלבסטקריטיק.

אַלעמענ איז באַקאַנט פאָלגנדיקער אָרט בא מאַרקסנ:

„דער לעצטער פאַזיס פונ דער אַלוועלטלעכ־היסטאָרישער פאָרמ איז איר קאָ־מעדיע... פאַרוואָס זשע באַוועגט זיכ אַזוי די געשיכטע? קעדיי די מענטשהײַט זאָל לאַכנדיק זיכ שיידנ מיט איר פאַרגאַנגענהײַט. די דאָזיקע פריילעכע היסטאָ-רישע באַשטימונג פאָדערנ מיר פאַר די פּאָליטישע מאַכט־אָרגאַנענ פונ דײַטשלאַנד" (דעמ אווטערס קורסיוו).

(מאַרקס אונ ענגעלס ב. I ז. 403).

ווי איר זעט, האַלט עס גאָרניט אַזוי שמאָל מיטנ געלעכטער, ווי כ' נוסינאָוו שטעלט זיכ פאָר.

וואָס פאַר א קלאַס אינ דער געשיכטע האָט נאָכ מער רעכט אַפ „לאַכנדיק זיכ שיידנ זיכ מיט זײַנ פאַרגאַנגענהײַט" ווי דער פּראָלעטאַריאַט?

וואָס פאַר א קלאַס אינ דער געשיכטע איז אַזוי אָנגעזעטיקט מיט אָפּטימיזמ, מיט מאָ־ראַלישנ אונ פיזישנ איבערגעוויכט איבער דער פאַרגאַנגענהײַט ווי מיר?

ווער קענ נאָכ אַזוי הילכיק לאַכנ ווי אונדזער פּיאָנעריע, ווי אונדזער קאָמסאָמאָל, ווי אונדזער פּאַרטייער, ווי אונדזער שלאָגלער?...

לייענט לענינענ אונ סטאַלינענ,— ווי אומפאַרגעסלעכ זיינענ זייערע פּאַמפלעטישע אונ סאַטירישע שפּיז, וואָס עסנ זיכ אײַנ אומבעראַכמאָנעסדיק אינ לײַב פונעמ סוינע. סאַלטי־קאָוו־שטשעדרינ, טשעכאָוו, נעקראַסאָוו, גאָגאָל, ווערנ אָפט ציטירט אינ די ווערק פונ אונ־דזערע פירער. לענינ האָט אַפילע געפונענ פאַר נויטיק ספּעציעל זיכ אָפּשטעלנ אַפ מאַיאַ־קאָווסקיס סאַטירישע ליד "Прозаседавшиеся„ אונטערשטרײַכנדיק דעמ פּאָליטישנ באַטײַט פונ אָט דעמ מינ סאַטירישע פּאָעזיע.

ווי קענ מענ נאָכ דעמ אַלעמענ ריידנ מיט ביטל ווענג געלעכטער אינ אונדזער דיכטונג.

אינ דער ווײַסגוואַרדייִשער עמיגראַנטישער פּרעסע האָט מענ נאָכ אינ די יאָרנ פונ בירגער־קריג געשריבנ, אַז „אינ באָלשעוויסטישנ לאַנד איז געשטאָרבנ דער געלעכטער".

מאַיאַקאָווסקי, דעמיאַנ בעדני אונ קאָלצאָוו האָבנ געענטפערט אַפ דעמ מיט אַזא גע־לעכטער, וואָס איז דערגאַנגענ דעמ סוינע ביז דער זיבעטער ריפּ.

צו דער „פריילעכער היסטאָרישער" מיסיע פונ א געזעגענענ זיכ מיט דער פאַרגאַנגענ־הײַט לאַכנדיק האָט, דערִיבער, גאַנצ נאַטירלעכ א צי געטאָנ אויכ די בעסטע פונ אונ־דזערע פּאָעטנ. פעפערנ געהערט צווישנ זיי דאָס ערשטע אָרט פונ א פּיאָנער—א גרונט־לייגער.

מײַנ לעזער, ביסט ניט מיד
פונ דיכטערישנ לאַסטנ —
דערלויב זשע מיר אינ ליד
אַמאָל, אַמאָל א שפּאַס טאָנ.

מ'וואָלט געדאַרפט שוינ לאַנג
א זשאַנר אַזא צעוויקלענ,
מיר האָבנ הייסנ גאַנג
אונ האָבנ קאַלטע ציקלענ...

(פעפער „געוועטנ").

אָט די סטראָפע, מיט דער ווענדונג צומ לייענער, ער זאָל דערלויבנ „אינ ליד אַמאָל א שפּאַס טאָנ" איז געווענ אַסאַכ מער איידער א פאָרמעלע אווטערישע העפלעכקײַט. פעפער האָט גאַנצ וויל געוווּסט, אַפ וואָס פאַר א שווערנ וועג ער לאָזט זיכ, וועלכע

סאָנים אים וועט אויסקומענ צו באַקעמפנ. ניט אומזיסט באַוואָרנט ער זיכ מיט אַחטאָרי־כעטנ אינ דער דאָזיקער פראגע:

„ס'האָט היינע זיכ דערלויבט
אמאָל אינ לידער שפּאסנ
אונ פושקינ האָט געלויבט
דעם שמייכל פונ די גאסנ".

ניט אומזיסט ווענדעט ער אָנ אזויפיל ענערגיע „אריַינצופירנ שאָלעם־אלייכעמענ" אינ אונ־דזער סאָוועטישער דיכטונג („א בריוו צו שאָלעם־אלייכעמענ").

די באַלעבעסלדיקע עסטעטנ האָבנ אינ בעסטנ פאל געקאָנט איַינגייִנ אינ א געחיסער מאָס אפ היינענ, אָדער שאָלעם־אלייכעמענ. פאר פעפערנ איז עס אָבער ווייניק. פעפער קומט צו רעאביליטירנ דעם פראנצויזישנ רעוואָליוציאָנערנ „קופּלעטיסט" בעראנזשע.

פעפער קעמפט ניט בלויז פאר דער דינער „היינישער" ליריש־איראָנישער סטראָפע, נאָר פארנ „גראָבנ" רעוואָליוציאָנערנ גאסנ־הומאָר פונ בעראנזשעס קופּלעטנ.

דאָס האָט שוינ געשמעקט מיט „פארשוועכנ די טעמפּלענ". עסטעטנ האָבנ אָנגעהויבנ קרימענ מיט דער נאָז.

ניט קעגנ קאָנקרעטע פעלערנ פונ פעפערס „קופּלעטנ" זיַינענ זיי ארויסגעטראָטנ („דאָס מוו טאָנ אויכ די מארקסיסטיש־לענינישע קריטיק)—זיי זיַינענ ארויסגעטראָטנ קעגנ עצעם זשאנר, קעגנ „נידעריקנ סטיל".

אזוי האָט מענ געלאָזט אינ גאנג די רעכילעס וועגנ דעם, אז „פעפער האָט זיכ אויס־געוועבט אינ אנעקדאָטנ".

פעפער האָט אפ דעם אינ זיַינ לעצטנ בוכ לידער „לעבנ זאָל דאָס לעבנ" געענטפערט מיט א גלענצנדיקער סאטירישער פּאָעמע „אינ א זומער־נאכט".

אינ איינער א זומער־נאכט קומט אריַינ צום דיכטער א געהיימניספולער גאסט, אינ „מאָדנע לאָקנ, מיט די מאָדנע באקנבערד".

„איכ באקוק אים קאלט אונ ניכטער
איכ דערקענ אים!—יאָ, ס'איז ער!
ס'איז דער זינגער, ס'איז דער דיכטער,
ס'איז דער אלטער בעראנזשע!"

עס פארקניפּט זיכ א ליטעראַרישער שמועס צווישנ פעפערנ אונ דעם אלטנ בעראנזשע. בעראנזשע אגיטירט דעמ דיכטער ער זאָל שריַיבנ רעוואָליוציאָנערע קופּלעטנ:

„איַיער ליד וועט וועמענ רירנ?
טוט א זינג ווי מיר אמאָל!
אינ די שענקענ אונ טראקטירנ
האָט געקלונגענ אונדזער קאָל.

אינ די קעלערנ אונ שאנטאנענ
כ'האָב מיט פיַיער געשיט
קעגנ טראָנענ אונ טיראנענ
איז געפלויגנ אונדזער ליד.

די עסטעטנ פלעגנ פלעטנ
יעדער קער אונ יעדער הויב!.."

דער דיכטער לאָזט אָבער ניט ענדיקן דעם אלטן בעראַנזשע און שרײַט אויס:

„— כ׳וויל ניט שרײַבן קיין קופּלעטן! —
טוט מײַן קאָל א קלאַפּ אין שויב".

און טייקעף נאָך דעם גייען שאַרפע איראָנישע שורעס. פעפער שטעלט זיך אין פּאָזע פון זײַנע עסטעטישע קעגנער. ער רעדט, אזוי צו זאָגן, פון זייער נאָמען און... ער דיס־קרעדיטירט זיי ביזן סאָף.

„די עסטעטן וועלן פלעטן
יעדער סטראָפע, יעדער פערז,
כ׳וועל ניט שרײַבן קיין קופּלעטן;
כ׳וועל ניט שרײַבן, בעראַנזשע!

כ׳וועל ניט שרײַבן קיין קופּלעטן,
נאָר באַלאַדעס וועגן שניי,
מיידלעך צאַרטע זאָלן גלעטן
די סאָנעטן מײַנע, ווײַ"...
(פעפער „זאָל לעבן דאָס לעבן").

די אזויגערופענע „נייטראַלע" ליריק, וואָס זאָל געפעלן ווערן „מיידלעך צאַרטע", די „סאָנעטלעך וועגן בלוי און בלוי און בלוי" — אָט דאָס האָט מען דאָך טאַקע געפּרוּווט קעגנשטעלן פעפערס „קופּלעטן" און „פּאָטאָ־פּערזן"!

דאָסזעלבע, וואָס בורזשואזע און אריסטאָקראַטישע פראַנצויזישע עסטעטן האָבן אמאָל קעגנגעשטעלט בעראַנזשעס „גאַסן־ליד"!

די פראַנצויזישע אריסטאָקראַטישע געזעלשאַפט האָט וועגן בעראַנזשעס הילכיקער, פעל־בייִשער רעוואָליוציאָנערע סאַטירע אמאָל געזאָגט:

„באַליידיקנדיקע קופּלעטן האָבן אונטער א דונער פון געלעכטער זיך א שאָט געטאָן אַף זאכן, וואָס מיר שעצן און אָנגעהויבן מונטערן אלע עקסטרעמע פון אנארכיע. די מוזע פון פאָלק־לידער איז פאַרוואנדלט געוואָרן אין איינע פון די מאַכאַשייפעס פון אונדזערע געזעלשאַפטלעכע אומאָרדענונגען".

בעראַנזשע האָט אַף דעם געענטפערט מיט איין „קופּלעטישער" באָמבע נאָך דער צווייטער.

דאָס זעלבע האָט געטאָן פעפער.

פעפער ווייס גאַנץ גוט, אז בעראַנזשעס סאַטיריש ליד איז א קאָנקרעטע, קלאַסעווע היסטאָרישע דערשײַנונג. ער מיינט ניט קנעכטיש נאָכמאַכן בעראַנזשעס דיכטונג. גאָר אנדערע (ניט בעראַנזשעס קליינבירגערלעך־ליבעראַלע) אידייען זעטיקן אָן פעפערס „בע־ראַנזשע־ליד", אָבער בעראַנזשעס „לײַכטע גראַמען", די וווּנדערבאַרע פאָלקס־פּאַשטעס פון זײַנע קופּלעטן, די פלעבייִשע שאַרפקייט פון הומאָר — אָט וואָס פעפער קומט פאָרזעצן אין דער דיכטונג מיט זײַן „שמייכל אין באָמבעס".

„אזא הילך טאָן אַף די שליאַכן,
ווי ס׳האָט קיינמאָל ניט געלאַכט,
לאָמיר לאַכן!
לאָמיר לאַכן!
דער געלעכטער העלפט אין שלאַכט".
(פעפער „זאָל לעבן דאָס לעבן").

נאָר אין שײַן פון אזא אײַנשטעלונג קען מען ריכטיק אָפשאצן פעטערס, אפילע אָפט איבערגעטריבענעם, קורס אפ די סאטירישע „פלאקאטן", פּאָטאָ־פערזן", „לאָזונגען" א.א.וו.

אָבער נאָך דעם, ווי מיר האָבן אויסגעקעמפט רעכט פאר „בעראנזשעס שטים" אין אונדזער דיכטונג מוז קומען אונדזער ק א מ פ פ א ר ק וו א ל י ט ע ט, אין די ראמען פון אָט דעם „פריילעכן זשאנר".

געפערלעך זײַנען ניט די קופלעטן אלס באשטימטע קאָמפּאָזיציע־פאָרם און ריטמישע טראדיציע—געפערלעך זײַנען די ג ע מ א כ ט ע קופלעטן, אָן סאטירישן בליץ, אָן קינסטלערי־שער קאָנדענסירטקײַט אָן א ו נ ד ז ע ר אידייִשן שווונג.

פעפער האָט געגעבן א ריי לידער, וואָס זײַנען אָן שום סאָפעק א מוסטער פון אָט דעם סאטירישן זשאנר. ס'איז גענוג צו דערמאָנען זײַן „א ליב געזאנג דעם כיריק", „אין מוזיי", „א בריוו צו שאָלעם־אליכעמען", „פאנטאסטישע רײַזעס", „אין א זומער־נאכט" און פיל אנדערע.

ווער פון אונדז געדענקט ניט ווי פעפער האָט מיט גרויס טאלאנט פון א פאמפלע־טיסט אפ אייביק צוגעשמידט צום שאנד־סלופ די ייִדישיסטישע טשאָלנט־געלערנטע, מיט זייערע טיפזיניקע „אָפהאנדלונגען וועגן „כיריק".

„און טיפער איך קוק: בא א גלעזעלע טיי
איך זע א געהויבענעם קוואָרום,
דאָס קריכן די כיריקעס פונקט, ווי די פליי
פון אלטע צעפרעסענע ספאָרים...

זיי קריכן מיט אלטן ארכיווישן שפאן,
פון גאניידן און אויכעט פון גענעם,
אמאָל איז מען נאָר צו א מיניען געגאן
הײַנט לויפט מען שוין אויך אפ א פלענום"...

(פעפער „א ליב געזאנג דעם כיריק").

צי איז אונדז ניט אויסגעקומען אין טאָג־טעגלעכן קאמף אופצודעקן דעם נאציאָנאליס־טיש בורזשואזן טאָכ פון אָט די „כיריקס" ניט בלויז אין דער שפראכ־קענטעניש?

צי האָבן זיי ניט געפרווט—אָט די „כיריקס"—פארוואלגערן אונדז מיט ייִדישיסטישע רעליקוויעס, מיט:

„מענוירעלעך הויכע
און אלעס און אלעס
דער עלטסטער פּאָרויכעס
און מענדעלעס טאלעס?"

(פעפער—„אין א מוזיי").

דער דיאפאזאָן פון פעפערס פאמפלעט און סאטירע איז זייער א ברייטער: פּאָליטיק, קולטור, שטייגער, קונסט—אפ אָט די אלע געביטן בליצט אופ פעפערס פעפערדיק וואָרט. מיר איז אויסגעקומען אמאָל הערן ווי איינער פון אונדזערע ייִדישע כאָרן האָט אויסגע־פילט פעפערס ליד „לײַכטע קאוואלעריע". די מוזיק האָט נאָך מער בוילעט אונטערגע־שטראָכן די קינסטלערישע פאשטעס, די גלענצנדיקע מוזיקאלישקײַט און פלעבייִשע פע־פערדיקײַט פון פעפערס ב ע ס ע ר ע סאטירישע מאסן־לידער.

פעפער האָט אסאכ אופגעטאָנ אפ צו שאפנ אָט דעמ מינ סאָוועטישע מאסנ־ליד, וואָס הילכט אָפ אינ די צעכנ אזוי ניט געקינצלט ווי זי וואָלט דאָרטנ געבוירנ געוואָרנ.

„זיצט א ביוראָקראט מיט א בײַכיקנ מאנדאט
זיצט א ביוראָקראט אונ ראבעוועט דעמ ראט
ווער זשע וועט אימ געבנ א פרעמיע פאר זײַנ מי?
ווער וועט עס אימ דערלאנגענ אינ היננטנ מיט א קני?
די לײַכטע קאוואלעריע...“

די לעקסיק, די מעלאָדיק, דער רעפריינ—דאָס איז טאקע קופלעט. אָבער פונ אומפאד־געסלעכנ בעראנזשע־שניט.— דיזעלבע „גראָבקײַט“, דיזעלבע מאסעוודיקײַט אונ זינגעוודי־קײַט. אָדער נעמט א צווייטנ בײַשפיל, ווענ פעפער שאפט זײַנ סאטירישע טשאסטושקע קעגנ די „זיוזיקעס“, די „פליִער“ פונ דאָנבאס.

דער קלאסנ־סוינע האָט אויכ טשאסטושקעס געלאָזנ אינ גאנג—טשאסטושקעס, וואָס לאכנ אויס אונדזער שלאָגלערײַ אונ פינפיאָר, שלאָגנ אָט די טשאסטושקעס מיט דער־פאָלג—הייסט אויכ קלאפנ זיי מיטנ זעלבנ געווער פונ בײַסיקער טשאסטושקע.

„ווער זײַ ענ זיי די זיוזיקעס,
די פליִערס, די שיקורעמלעכ,
די זינגרלעכ פונ יוזעפקע,
לאמטערנדיקע צורעלעכ?

ווער זײַנענ זיי?
ווער זײַנענ זיי
מיט צינגלעכ-קאטערינקעס?
מיר קענענ זיי!
מיר קענענ זיי
די רײַטערס מיט די פינקעס!
אמאָל גאָר אפ א באָווינע
זיי דיכטנ אינ קלאָזעטנ
אפ די שווארצע טאָוועלעכ
העגנענ די פאָרטרעטנ“.

(פעפער „פלאסטנ“).

פעפער באהערשט גלענצנדיק די מאַזנ־טשאסטושקע אינ איר באנצער ספעציפיק אונ ער שלאָגט מיט זיי אומבעראַכמאָנעסדיק איבער די קעפ פונ „זיוזיק“.

עס וואָלט ניט געשאדט זיכ גענויער אָפשטעלנ אפ פעפערס לעצטער סאטירישער פאָ־עמע „פאנטאסטישע רײַזעס“.

דאָס איז א פײַנע, דינע (אינ היינעס מאניער) סאטירישע ליד.

דער אוטער פאָרט קײַנ ניו־יאָרק, אָנ א וויזע. ער פארשטעלט זיכ פאר א סאָסנע, ס'איז ניט גאָר באקוועמ אזוי ארומצופאָרנ, אָבער:

„א סאָסנע צו זײַנ
איז נאָכ ווי עס איז
א סלופ זײַנ
איז טויזנט מאָל ערגער“.

אזוי דערקלערט דער דיכטער מיט א „קאפוליער אָנצוהערעניש“ וועגנ געוויסע סלופעס, וואָס „אינ אנ אנדער לאנד וואָלטנ זיי אלע געווענ מיניסטאָרנ“.

דער דאָזיקער סאָסנע־מאסקאראד ראטעוועט ניט אָבער דעמ דיכטער. ער ווערט „מיט סאָסנעס מיט אלע“ ארויסגעטריבנ צוליבנ... דעמפינג. דער דיכטער הויבט אָנ קנייטשנ

זײַן „הײנישן שטערן". ער זוכט אן אנדער אויסוועג און ער באַשליסט זיך באַהאַלטן אין א קאסטן פון שוועבעלעך. אָבער אויך די שוועבעלעך שיקט מען ארויס צוריק. דעמלט קומט מיט אן אײַנפאַל „א ייִד פון די קאָנטראַבאַנדיסטן", ער לייגט פאַר דעם דיכטער ער זאָל פאָרן „אונטער זײַן פּאַלטע". אפ דעם ענטפערט אָפּ דער אווטער:

„אין טורמעס מיך שליסט!
אין קייטן מיך שמידט
און שטעלט מיר א ברווינינג צום שטערן
איר הערט, ליבער ייִד, נאָר קיין פּאַראַזיט
וועל איך קיינמאָל אין לעבן ניט ווערן".

כאַראַקטעריסטיש אין דער דאָזיקער סאַטירישער פּאָעמע איז דער דינער הײנישער הומאָר, וואָס פאָרט זיך מיט פּאַטעטישע סטראָפעס. אָט־אָ די פּאַטעטיק (און ניט קליינבירגערלעכער סקעפּטיציזם) איז כאַראַקטעריסטיש פאַר אונדזער גערעכטער.

פעפער אלס סאַטיריקער און פּאַמפּלעטיסט ווארט נאָך אפ זײַן אָפּשאַצונג, אָבער שוין איצט קען מען ריידן וועגן געפאַרן, וואָס לויערן אפ פעפערן אינעם דאָזיקן געביט.

פעפערן פאַרפירט אָפטמאָל אין די דאָזיקע לידער די קלוימערשטע לײַכטקײַט, די גראַמען־סטיכיע. דענסטמאָל פאַרגעסט פעפער, אז אָן לײַדנשאַפט, אָן פײַנעם הומאָר, אָן פאָלק־פּאַטעטיק באַקומט זיך פאָשעט שוואַכע געגראַמטע לאַזונגען, ווי לעמאָשל:

„אָט די פליייש־פּראָבלעם איז הײַנט
אומגעהויער וויכטיק גראַדע
אפן וועג צום סאָציאַליזם
איז דאָס הײַנט א באַריקאַדע
אלע מוזן מיר זיך נעמען
טייקעף לייזן די פּראָבלעמען".

פעפער קאָן זיך פאַרענטפערן, אז ער טראָגט בלויז א העלפט שולד פאַר אזא „לייזן די פּראָבלעמע", ווײַל צוזאַמען מיט אים האָט די דאָזיקע ליד („כאַוועד סילאָס") געשריבן א. קושניראָוו,—ס'איז אָבער א קנאַפּע טרייסט פאַר ביידע.

פאַרלירן דעם געשמאַק און דעם טאַקט אין אזעלכע לידער איז דאָס געפערלעכסטע. פעפער גליטשט זיך אויך אויס אין אייניקע ערטער, ווען ער קען ניט באַשטיין די טראַדיציע פון קאַבאַרע־קופּלעטן.

א שטייגער:

„מײַן ווײַבל אַרבעט נעבן,
זי איז נאָך שיין און יונג
עס וואָלט געווען א לעבן,
ווען ניט איר לאַנגע צונג,
אוי ווי די לאַנגע צונג...

פון מײַן פאַרוואַלטער האַלט איך,
איך זיץ באַם טיש און שרײַב,
איך זע, ווי מײַן פאַרוואַלטער
גייט צו און קושט מײַן ווײַב?
אוי, ווײ, מײַן אייגן ווײַב!

נאָר כ'האָב זיך פײַנט צו מישן,
כ'האָב קינדערלעך, א ווײַב,
איך זיץ זיך בא מײַן טישל,
איך הייב זיך אויף און... שווײַג!"

ס׳איז נים קיין איניען פאר אונדזער סאטירישער פּאָעזיע ווידעראמאָל אופלעבן אָט אָ די באַלעבעסלדיקע מאָטיוון.

איך האָב זיך אזוי גענוי אָפּגעשטעלט אפ פעפערס סאטירישער דיכטונג דערפאר, ווײַל פעפער האָט אמשארפסטן געשטעלט אָט די פּראָבלעם אין צוזאמענהאנג מיט דער פּראָבלעם פון פארשיידענע פאָעטישע זשאנרען.

פעפער איז ניט געבליבן איינער אין אָט דעם דאָזיקן קער צו „שמייכל און באָמבעס״.

מיט זײַן פּאָעמע „דיסנער טשײַלד הבראָלד״ האָט מ. קולבאק אופגעהויבן דעם סאטירישן, ריכטיקער געזאָגט, פּאמפלעטישן זשאנר צו א באדײַטנדיקער הויך.

די עצעם פאראָדישע אײַנשטעלונג פון קולבאקס „דיסנער טשײַלד הבראָלד״ זעטיקט אָן די דאָזיקע פּאָעמע מיט פּאמפלעטישער אופרײַס־קראפט. אין מעשעך פון יאָרן האָבן יידישיסטישע רענעסאנס־באַטלאָנים קאָקעטירט מיט זייער קלוימערשטער טשײַלד הבראָלדישער איבערגעזעטיקטקײַט און סקעפּטיציזם. ס׳האָט געהייסן בא זיי „אייראָפּייִשע קולטור״.

ס׳ארא נישטיקער פּארס פון בײַראָנס טראגישער פיגור!

ס׳ארא נישטיקע „אייראָפּע״!

מיר איז שוין אויסגעקומען צו ריידן אין די ערשטע קאפיטלען וועגן די פּרינציפּיעלע פּאָליטישע פעלערן, וואָס קולבאק האָט דערלאָזן באם שילדערן אָט דעם דאָזיקן פּארס פון יידישיסטישן „דראנג נאָך וועסטן״ (דער דראנג קיין מײַרעוו־אייראָפּע).

אָבער ס׳איז אומעגלעך פארשווײַגן די רײַכע קולטור פון היינישער איראָניע (אָדער פון אנאטאָל פראנס איראָנישן סקעפּטיציזם), וואָס קולבאק אנטוויקלט אין דער דאָזיקער פּאָעמע.

בא דער אויסערגעוויינלעכער קאָנדענסירטקײַט פון סטראָפע, וואָס איז כאראקטעריסטיש פאר דער דאָזיקער פּאָעמע, ווערט באזונדערס בוילעט דעם אווטערס קולטורעלער, דינער, איראָנישער שמייכל, דער אפּאָריסטישער גלאנץ פון אָט דער איראָניע.

א קליינבירגערלעכער לירישער סקעפּטיציזם פארפילט אָבער יענע קאפּיטלען, ווו דער אווטער גיט די „טראגעדיע״ פון לויקעמאנען—דעם „לאהויסקער טשײַלד הבראָלד״, אין וועמען ס׳איז גאנץ ווייניק פאראן לאָמאָנאָסאָוו אָבער דערפאר אסאך—סענדערל די יידענע.

אָט דער לירישער סקעפּטיציזם איז בעפּיירעש ניט אפּן אָרט. איבערכאזערן אין לירישע טענער פליגלמאנס [1] „טראגעדיעס״ איז ניט קיין איניען פאר א סאָוועטישן שרײַבער. מע טאָר ניט אין דער מינדסטער מאָס אידעאליזירן אָט די טראדיציאָנעלע יידישיסטישע געשטאלט.

און דעריבער זײַנען שעדלעך די אלע לירישע אינטערמעדיעס פון דעם מין:

„און איך בין קראנק, מאדעמואזעל
כ׳בין מאָדנע קראנק; ווי דער יאָרהונדערט
און כ׳האָב דאָך אויך אמאָל אזוי פארוווּנדערט
א שפרונג געטאָן פון טאטנס שוועל!

געוואגטקײַט, יוגנט־ברויז און האָזע (?)
אביסל בלאָק, אביסל שאָפּענהויער
קאבאלע, פּערעצ און שפּינאָזע
און אויסגעוואָרצלטקײַט אין טרויער, טרויער״.

[1] א העלד בא נאָמבערגן—א טיפּ פון אן אויסגעוואָרצלטן פעסימיסטישן בורזשואזן אינטעליגענט.

פּעסטער, ביז צו פּאמפּלעטישער פּאטעטיק, װערט קולבאַקס שטימ, װענ ער גיט ביל־דער פונ אײראָפּע.

אָט איז זי די אײראָפּײִשע קולטור!.

„װיװאַט, אײראָפּע! פאנעס עס
צירצענעס, בלעפּ פונ גוטע בלאָפער
ס'איז אומעטיק דעמ ארבעטער אינ בעט
עס שלעפּערט זיכ אימ באמ קופּל פאצנהאָפּער
אונ ס'קלינגט כמורנעמ הויפּ פונ א פאבריק
א בלויע האק: מע בויט א בינע
דאָ װעלנ באָקסערנ ברעכנ דעמ געניק
אונ ס'פּאָלק װעט אָפּגרעבצנ די מארגארינע...
— — — — — — — — — —

דערנאָכ מיט פויסטנ לעדערנע אינ רינג
די באָקסערס גראָבנ זיכ װי אָקסנ
א רוק געטאָנ זיכ װײַכ אזוי אונ פלינק
אונ ס'קישפעט שוינ די אלגעברע פונ באָקסנ...
נאָקאוט!... א לויב צו דער קולטור
פונ שײנעמ בענצ אינ יענעמס שארבנ,
עס כװאליעט זיכ מוסקולאטור
אינ שאָטנדיקע רעמבראנד־פארבנ".

קולבאקס איראָניע װערט דאָ בײזער, מוסקולדיקער.
אונ גלײַכצײַטיק װי דינ איראָניש עס קלינגט אינ דעמ דאָזיקנ טעקסט די אסאָציאַציעס מיט רעמבראנדס לײַב מאָלערײַ!
רײַכע אסאָציאַטיװקײַט — דאָס איז אײנע פונ די גרונט־שטריכנ אינ קולבאקס פּאמ־פּלעטיק.

פײַנ־סאטיריש איז דער געמעל, װאָס אנטבלויזט די דײַטשישע „מיכעל"־קולטור, װאָס טײלט זיכ אײַנ צװישנ „טרוימ פונ װארעמע קלאָזעטנ", אונ „אײנ פּירטל שמינדרעגע װידמענ געטענ", דערבײַ פארשטײט זיכ, „צארט באגלײט פונ צװײ מיליאָנענ דײַטשישע שפּאָרנ".

געלונגענ זײַנענ די פּילצאָליקע אפאָריסטישע כאראקטעריסטיקעס, װאָס זײַנענ צעשאָטנ אינ בוכ, לעמאָשל:

„פארשלאָפנ שטײט דער קײַלעכדיקער שענקער —
א האלבער מאלעכ אונ א האלבער הענקער"

אָדער:

„דאָ פּיטערט מענ דעמ קלײנעמ צאָלער
מיט אײראָפּײִשנ פּאָמאָי"
א. א. װ.

פאר דער קולטור פונ אונדזער „געלעכטער אונ באָמבעס" װעט קולבאק אסאכ נאָכ קענענ אופטאָנ.

מיט אָ דיראָזיקע סאטירישע דיכטערישע שטימענ רופנ זיכ איבער פונ פארשײדענע זײַטנ דיכטער.

דערמאָנט זיך האָפשטיינס איראָנישע סטראָפעס אין א ריי זײַנע לידער.

און דער „אינטימער ליריקער“ אקסעלראָד האָט דאָך אויך לעצטנס ניט אויסגעהאלטן, פארלאָזן זײַן „ציטעריק ליד“ און אויסגעשריִען:

„לאָמיר אביסעלע לאכן
ווײַזן די ווײַסקײַט פון ציינער
די יוגנט, וואָס רײַסט זיך פון אונדז
ווי עס רײַסט זיך אין לאנד דאָס עלעקטרישע ליכט“.

אין זײַנע לעצטע לידער פילט איר זייער אָפט דעם לײַכטן שמייכעלע, וואָס אגעוו, הייבט ער אים אָן צײַטנווײַז צו דראָען אפילו מיט אידייִשער זאָרגלאָזיקײַט.

פונעם ייִנגערן דאָר פאָעטן האָט מ. טייף געמאכט א ריי אינטערעסאנטע פרוּוון אינעם דאָזיקן געביט. די פאָעטיש־ראָמאנטישע געשטאלט, וואָס טייף האָט זיך אויסגעקליבן אינעם דאָזיקן זשאנר—די געשטאלט פון „יעגער אפ סאָציִאלע כאיעס“ און דאָס אָפטע איבער־קרייצן ראָמאנטישע ליריק מיט איראָניש־סאטירישע סטראָפעס זאָגט איידעס וועגן דעם, אז אָט דעם יונגן פייִקן דיכטער רעגן אסאָציִאציעס פון היינע—דעם ראָמאנטיקער.

טייף גופע, שטרײַכט אונטער צוגלײַך מיט זײַן קורס אפ פאטעטיק („באָוושאָוועדס קאָל“) אויך זײַן דראנג צו ווינטשעווסקעס סאטירישן „בעזים און א קער“ („אָט אזוינע שאוולואָנס—מיט א בעזים און א קער“—מ. טייף).

זײַנע גרעסערע ווערק: „א ראָמאנטישע נאכט“, „אן אינטערעסאנטער צופאל“, „בענטשע מייער שאוולזאָן און זײַן כאָלעם“, זײַנע איינצלנע סאטירישע לידער, ווי לעמאָשל „צו מײַנע אָנדערהאלבן טויזנט קרוווים פון דער שטאָט ניו־יאָרק“—רעקן אוף אָריגינעלע מעג. לעכקײַטן בא טייפן אײַנצושליסן זיך אין דער שאפונג פון אינדזער סאטירישער דיכטונג. טייף האָט א רײַכע, זאפטיקע שפראך, גאנץ גענוג פאמפלעטישע בייזקײַט. אָט איז לעמאָשל, א פאָרטרעט פון „מישפאָכעדיקײַט“ אין א קאָאָפעראטיוו.

„דערווײַל איז ער א פארוואלטער פון אן ארבעטער־קאָאָפעראטיוו,
ער האָט פריקאזשטשיקעס אין קראָם,
און פריקאזשטשיקעס אין... שטוב
זײַן ווײַבעטשקע מיט קינדער
און א צענדליק שוועסטער־קינדער
שוועסטער דרײַ אין ראָהאטשאָוו
א מומען אין באָברויסק
א פלימעניצע אין שקלאָוו
און א באָבען אין לאָהויסק.
אלטע—נוימע—גוטע—פעשע
רישע—גוטע—כײַע־רישע
רוכטשע שלעפעדריגע
כוואָלע געלער קאָפ —
די מישפאָכע קומט אראָפ
און ער גאנוועט
און ער לאטכנט
און ער צאפט
און ער כאפט
און ער שלעפט
און ער ציט
און ער לאכט דער פאראזיט“.

די פֿאָלקלאָר־אָנלאָדונג פונעם סאטירישן געמעל איז איינע פון טייפס פארדינסטן. טייפ נוצט ביכלאל אויס גאנץ שטארק אין א ריי זײַנע לידער מיישע לייב האלפערנס אייגנאר־טיקן פֿאָלקלאָרישע פאמפלעט־טאָן, ס'פעלט אים אָבער זייער אָפט די דיכטערישע קארגקייט און דער קינסטלערישער טאקט. שוין ניט ריידנדיק פון דעם, וואָס מ. טייפ כאזערט זיך אָפט איבער אין זײַנע פאמפלעטן און סאטירעס, ווײַל דער טעמאטישער פארנעם פון זײַן סאטירע איז זייער א שמאָלער (ווידעראמאָל שאוולזאָן און אָבעראמאָל כאלטור־שטשיק), נאָר אכוץ דעם, לאָזט זיך כ' טייפ ניט זעלטן אפן וועג פון אויבנויפיקן לײַכטן פעליעטאָן. אָנשטאָט קינסטלערישן אקצענט אפּ „נידעריקן סטיל", לאָזט זיך טאקע צומאָל כ' טייפ פּאָשעט אראָפּ צו ביליקע וויצן און ביליקער זידלערײַ.

אין איינעם פון זײַנע לידער פון דעם מין גיט טייפ אזעלכע „פערל":

„אָ, לעבן זאָלסטו מאמע<br>
וואָס דו האָסט אונדז געבוירן<br>
אן אָרדען קומט דיר טאטע<br>
פאר דײַן יוצער האָרע".

די געשטאַלט פון באלעבעסל לאכט אויס מ. טייפ שטענדיק קימאט דורך זײַן צעבראָ־כענעם זשארגאָן אין שלעכטער אויסשפראך („און איצט זאָגט זי פּאָ רוסקו, קאקאָי מי נעסשטשאסני נאראָד")—און דאָס איז ניט נאָר א באנאלער מיטל נאָר אין טאָך א קליין־בירגערלעכע נאציאָנאליסטישע סאטירישע טראדיציע. אין זײַנע ליטערארישע סאטירעס איז טייפ אָפט צו אויבערפלעכלעך און אָנגעשטעקט מיט גרופלערײַ־שטימונגען.

דער מאנגל פון טאקט און מאָס ברענגט דאָ טייפן אָפט צו סטראָפּן־אָנגעוואלגערט־קײַט, צו שיטערע שורעס, וועגן דעם דארף מען אָפן זאָגן טייפן—א דיכטער וואָס האָט די לעצטע יאָרן זיך א רוק געטאָן פאָרויס.

* * *

נו און ווי האלט עס מיט די איבעריקע זשאנרען, וואָס כ' נוסינאָוו האָט זיי אזוי אומ־באראכמאָנעסדיק ארויסגעטריבן פון אונדזער כאָוועטישער דיכטונג?

ווי האלט עס לעמאָשל מיט דער באלאדע?

כ'וועל אײַך דערמאָנען כ' נוסינאָווס פאָרמולירונג:

„עס איז אָבער איבעריק צו ריידן וועגן דעם, אז די פראָלעטארישע ליטעראטור האָט ניט וואָס צו טאָן מיט אזעלכע זשאנרען ווי באלאדע".

אזוי שרײַבט כ' נוסינאָוו, און אנטוויקלט א גאנצע טעאָריע וועגן דעם, אז „די באַ־לאדע דאָס איז א זשאנר, וועלכער איז אייגנטימלעך מערסטנטייל דער אוטאָריטארער געזעלשאפט".

אוואדע, אויב מיר וועלן ווי כ' נוסינאָוו זען בלויז די באלאדע פון דער מיטל־אל־טערלעך־ריטערישער ליטעראטור, אָדער די ראָמאנטישע באלאדע פון 18־טן יאָרהונדערט (די ענגליש־שאָטלענדישע שול) וועלן מיר קיין שום מעגלעכקײַט פאר א נײַער באלאדע נישט אנערקענען, אָבער אזא שטאנדפונקט איז דאָך א שעדלעכער, אן אויסער היסטאָרישער!

אויב שטעלן אזוי פראגעס פון זשאנר, וועלן מיר ביכלאל די פראָלעטארישע ליטערא־טור פארורטיילן צו דאלעסדיקער איינטאָניקײַט. און פאקטיש „פארקירצן".

אזוי ווי עס איז ניטאָ קיינ ליריש ליד „ביכלאַל“, אזוי ווי ס׳איז ניטאָ קיינ נאָוועלע „ביכלאַל“, אזוי איז אויכ ניטאָ קיינ באַלאַדע „ביכלאַל“.

ס׳איז פאראנ א באַלאַדע אינ די ראמענ פונ א באשטימטער היסטאָרישער עפּאָכע, פונ א באשטימטער קלאסנ־נאטור.

מעסטנ טיכאָנאָווס סאָוועטישע באַלאַדעס, לעמאָשל, מיט די ראָמאַנטישע באַלאַדעס פונ 18־טנ יאָרהונדערט הייסט מעסטנ וואָג מיטנ מעטער אונ שטעכ מיטנ קילאָגראַם.

פארשטייט זיכ, אז אינ טיכאָנאָווס באַלאַדעס וועט איר ניט געפינענ א ריי גרונט־סימאָנימ פונ דער אמאָליקער באַלאַדע, מיט איר אינדיווידואַליסטישער העראָיק, מיט איר מיסטישער פאנטאַסטיק אונ רעליגיעזער באַפארבונג אזוי ווי, לעמאָשל, דעמיאנ בעדניס פאבלענ (басни) קענענ אויכ ניט צונויפגעמישט ווערנ מיט קרילאָווס פאבלענ—ווער אָבער וועט לייקענענ, אז דעמיאנ בעדני האָט געשאפנ פּראָלעטארישע פאבלענ, מיט אנ אייגענעמ קלאסעווענ מאָראַל־שלוס, מיט אייגענע וואָרט־מיטלענ?

ווענ מיר רײדנ וועגנ אונדזער סאָוועטישער באַלאַדע האָבנ מיר אינ זינענ יענע רע־וואָליוציאָנער־ראָמאַנטישע פאבוליאריזירטע לידער, וואָס צייכענענ זיכ אויס מיט א באַ־זונדערס דינאמישנ, קורצכוואַלעדיקנ, שטײַפנ סוזשעט פונ רעוואָליוציאָנערער העראָיק. רע־אַליסטישע אָפּשפּיגלונג פונ אונדזער ווירקלעכקײַט ליגט אינ זייער גרונט.

פארשטייט זיכ, אז די אַלע, וואָס לייקענענ אינ דער מעגלעכקײַט פונ רעוואָליוציאָנע־רער ראָמאַנטיק אונ ציטערנ פאר „פאנטאַסטיק“ לייקענענ אויכ אינ דער מעגלעכקײַט פונ א פּראָלעטארישער, סאָציאַליסטישער באַלאַדע.

ווי מאכטלאָז זײַנענ אָבער אָט די אַלע סוואָרעס אינ פארגלײַכ מיט דיכטערישע פאקטנ!

„Шеренги мертвых быль бывалую
Пакеты с доставкой на дом
Коней и гвозди брал я
На твой прицел, баллада.

Баллада, скорость голая
Романтики откос...“

אזוי פאָרמולירט טיכאָנאָוו—איינער פונ די ערשטע פּײַקסטע סאָוועטישע באַלאַדע־מײַסטער,—דעמ טאָכ פונ זײַנ דראנג צו באַלאַדע.

די „נאקעטע שנעלקײַט“ פונ דער באַלאַדע, איר שטרענגע, קימאט פּראָזאַישע פאָ־שעטקײַט, איר העראָאישע טעמפּעראטור—אָט וואָס עס האָט געצויגנ צו זיכ דעמ סאָוועטישנ שרײַבער טיכאָנאָוו. ער האָט זיכ ניט דערשראָקנ פאר דער באַלאַדעס „ניט פּראָלעטארישע אָפּשטאמונג“.

אזוי ווי, אגעוו, דאָס האָט ניט געשראָקנ דעמ נאָוואטער מאיאקאָווסקענ, ווענ ער האָט געשריבנ:

„Не молод очень лад баллад
Но если слова болят
И слова говорят про то, что болят
Молодеет и лад баллад“.

יאָ. זשאנרענ, עלטערנ זיכ אונ ייִנגערנ זיכ! אונ אויב עס קומענ נײַע ווערטער, אונ אויב אָט די ווערטער זײַנענ ניט קיינ בלעכענע מעדאַלנ, אָנגעהאנגענע אָפּ דער לאצ,

נאָר װערטער, װאָס קומענ פונ דער טיפ פונ א גײַעמ קלאס, דענסטמאָל „װערט װירער אמאָל יונג די באלאדע".

די ייִדישע פּראָלעטארישע ליטעראטור האָט עס דערװיזנ ניט איינמאָל.

װער װעט קענענ לייקענענ דעמ פאקט, אז איציק פעפער איז ארײַנ אינ דער ייִדישער פּראָלעטארישער ליטעראטור אינ א גרױסער מאָס, װי א רעװאָלוציאָנערער באלאדיקער?

די ייִדישע פּראָלעטארישע ליטעראטור װעט ניט פארגעסנ זײַנע יאטנ־באלאדעס:

„איבער געסלעכ, איבער שטיבלעכ, איבער שליאכ
שװימט אנ אלטע שטערנדיקע נאכט.

אונטער הײַזלעכ, אונטער שטעטל, אונטער באנ
פירנ יאטנ שיסנ אנ אלטנ קאפּיטאנ" א. א. װ.

דעמזעלבנ באלאדישנ עלעמענט געפינט איר אינ א געװיסער מאָס אינ זײַנע „געפונענע פונקענ".

א באדײַטנדיקע נייגונג צו דעמ פילט איר בא פינינבערגנ, מארקישנ, בא כאריקנ.

װי באלאדעס קלינגענ א ריי לידער פונ כאריקס „מינסקער בלאָטעס" („איבער דער בעריאָזע" א. אנד.).

א פײַנעמ אָטעמ פונ באלאדע ברענגט מיט זיכ איינער פונ די קאפּיטלענ אינ „קײַלעכדיקע װאָכנ".

„אונ דער גראפ האָט זײַנ קאָניוכ נאָכ מערער געליבט
װי דעמ פערד אינ די גילדענע עפּל.
הארבסט, װענ דער געגנט פלעגט זינקענ אינ כליפּ
אינ װײַסנ, װײַסרוסישנ נעפּל
פלעגט ער דעמ קאָניוכ דאנ רופנ צו זיכ
הייסנ אימ אָנטאָנ סאפּיאנעװע שיכ
אונ טאנצנ אפ שפּיגל־פּארקעטנ".

איינער פונ די פיל־פארשפּרייטע פאָלק־געשיכטנ װעגנ פּאנשטשינע װערט דאָ קינסטלעריש פארקערפּערט מיט יענער דינאמישקײַט אונ שטרענגקײַט, מיט יענער פאָלקלאָר־אָנלאָדונג, װאָס איז כאראַקטעריסטיש פאר דער באלאדע.

צװישנ דער יונגער דיכטונג אונדזערער איז לעצטנס באזונדערס שטארק אָט אָ דער באלאדע־עלעמענט. נעמט, לעמאָשל, קאמענעצקענ, ליפשיצנ, טייפנ, יאנקעלעװיטשנ א. אנד. די דאָזיקע דיכטער רופנ אפילע אָנ א ריי זייערע לידער—באלאדעס (קאמענעצקיס—„א באלאדע װעגנ אנ עלעקטרעסטאנציע", „א באלאדע מיט א לירישנ אָפּנויג"; יאנקעלעװיטשעס—„מאָלדאװיע" (באלאדע).

סאָציאַליסטיש - העראָיִשע אָנלאָדונג, פאָלקלאָרישער נוסעכ, דינאמישער, פעסטער סוזשעט, „נאקעטע שנעלקײַט" כאראקטעריזירט אָט די באלאדעס. דער ניװאָ פונ זיי איז, פארשטייט זיכ, א פארשיידענער בא פארשיידענע דיכטער.

מ. ליפשיצ, לעמאָשל, װעלכער האָט קימאט װי דעביוטירט מיט באלאדע־ארטיקע רעװאָלוציאָנער־ראָמאנטישע לידער („איינעקלעכ דרײַ", „דושענ לי מי") האָט ביז הײַנטיקנ טאָג פארהיט טרײַהײַט אָט אָ דעמ באלאדע־עלעמענט. די פאָלקלאָרישע אָנגעזעטיקטקײַט,

וואָס איז כאַראַקטעריסטיש פאַר אָט דעם פּאָעט גיט צו אַ כּיין פון פּאַשטעס דעם דאָזיקן באַלאַדיש־העראָישן עלעמענט. ליפשיצ בלײַבט אָבער פאַרגליווערט אַף זײַנע ערשטע דיכ־טערישע טריט. פּסעוודאָ־העראָישקײַט, העראָישקײַט אַף ראָמאַנטיש־אידעאַליסטישע שטאָלצן, שטאַמפּאָווע סטראָפעס וועגן „בעסטע זינ" וועגן „טײַנעס צו דער וועלט" באַ־גלייט מיט קליינבירגערלעכע, סענטימענטאַל־„צאַרניקע" שורעס קעגן „דער פאַלשער אַלטער וועלט",— אָט דאָס אַלצ טאָרמאָזירט ליפשיצעס דיכטונג.

אָט די געפאַר פון קליינבירגערלעכער פּסעוודאָ־ראָמאַנטישקײַט אינ באַלאַדע האָט דער־ווײַל אויסגעמיטן קאַמענעצקי אינ זײַנע ערשטע פּרוּוון צו שאַפן די העראָיש רעוואָליוציאָנערע באַלאַדע פון אונדזער צײַט. ביידע באַלאַדעס זײַנע זײַנען כאַראַקטעריסטיש דערמיט, וואָס דער וואָכעדיק־שטײגערדיקער פאַקט הערט דאָרטן דערהויבן צו דער הויך פון באַלאַדישקײַט.

אַוואַדע איז נאָך אינ אונדזער קריטיק אָט די פראַגע אינ איר גאַנצער ברייט ניט באַ־אַרבעט געוואָרן, אָבער אינ צוזאַמענהאַנג מיט דעם קאָנען מיר שוינ קאָנסטאַטירן אַזאַ דערשײַנונג: אונדזער ליד ווערט שוינ גאַנצ אָפּט פּאַבוליאַריזירט און סוזשעטיש צעמענטירט. פּאַבוליאַריזירט ווערט אַפילע אָפּט דאָס ליריש ליד באַ אַזאַ טיפּישן ליריקער ווי ז. אַקסעלראָד.

פּאָעטישע נאָוועלן— אָט וואָס מיר באַמערקן איצט באַ אַ ריי דיכטער. ס׳איז אויכ אַן אײגנאַרטיקער זשאַנר. דער דאָזיקער פּראָצעס פון פּאַבוליאַריזירן, נאָוועליזירן די ליד איז קענטיק גאַנצ שטאַרק אינ דער יונגער רוסישער פּאָעזיע, באַזונדערס, באַ אַזעלכע ווי קאָרנילאָוו, גוסיעוו, פּראָקאָפיעוו א. א. קעגן דער לירישער שטימונגס־טיכט, וואָס האָט געהערשט אינ אונדזער דיכטונג איז עס אַ געווינס, וואָס מיר דאַרפן קול־טיווירן.

דערדאָזיקער וועג ווערט אָבער באַגלייט מיט שוועריקײַטן. די געפאַר פון נאַטוראַליס־טישער באַגרענעצטקײַט, פון פּראָזאַיִרונג לויערט אַף אָט די אַלע פּאָעטישע נאָוועלן,— דערצײלונגען א. א. וו. אָן שוועריקײַטן איז דאָך ניטאָ קיין קאַמף פאַר זשאַנרען — פיל־פאַרביקײַט.

דאָס וואָס איך האָב געזאָגט וועגן דער באַלאַדע, אָדער די נאָוועלע אינ דער דיכטונג האָט אַ שײַכעס אויכ צו דער אָדע.

מע קען ניט מאַסקים זײַן מיט כ׳ נוסינאָוו, אַז „שוינ אָפּגעראָדעט פון דער פּראָלעטאַ־רישער ליטעראַטור, נאָר אַפילע אינ דער סאָוועטישער ליטעראַטור איז די אָדע מעגליך נאָר ווי אַ קוריאָז".

וואָס וועט זאָגן אַף דעם כאַריק—דער „טריבון מיט האַריקע אַקסלען"?

וואָס וועט דאַרופ זאָגן מאַרקיש—אַ דיכטער מיט אַ גרויסער פּאַטעטיש,—אָראַטאָרישער קראַפט אינ דער דיכטונג?

אָט רעדט מען באַ אונדז וועגן באַווײַזן דעם העלד פון אונדזער עפּאָכע אינ דער דיכטונג,— צי וועט קענען געלייוט ווערן די דאָזיקע פראַגע אינ דער דיכטונג, אויב מיר וועלן ניט באַשטימען אונדזער באַציִונג צו דער ריטאָרישער פּאָעזיע, צו דער פּאַטעטישער לויב־ליד, דאָס הייסט צו דער אָדע?

כ׳וועל אײַך דערמאָנען אַן אינטערעסאַנטן אָרט פון קאַמענעצקעס אַ ליד,— „אַ באַ־שטעלונג אַף „יוגנט". די ליד איז געווידמעט סטאַלינען. קאַמענעצקי שילדערט אַ מינ שע־

פּערישע דיסקוסיע צװישנ אים אונ דעם בױגנ פּאַפּיר, אַפּ װעלכנ ער—דער דיכטער—קלײַבט זיכ אָנשרײַבנ אַ ליד װעגנ סטאַלינענ.

„פּאָעט, אונדזער פירער באַדאַרפ ניט קײנ אָדע,
צעבינד אונ צעװיקל דײַנ לירישנ פּאָדעמ.

איכ װײס, ניט אײנמאָל, דײַנ ראָמאַנטישנ פײַער
האָט גרינג מײַנ פּאַפּירענעמ מאָגנ פּאַרדײַעט.

איכ קענ דיר אונ זאָג דיר. אָנשטאָט דיפּיראַמבנ
דערלאַנג דײַנ ראָמאַנטישע עפּיק אונ אַמבאַ!

אָט דאָ האָב איכ אױסהאַלטנ מער ניט געקענט שױנ
אונ איכ האָב געענטפערט, װי ס'דאַכט זיכ מיר, מענטשלעכ:

הער אױס—האָב איכ האַסטיק דעמ קאָל אױפגעהױבנ
הײַנט װיל איכ דעם פירער אַקשאָנעסדיק לױבנ".

קאַמענעצקענ װעט קײנער ניט כױשעד זײַנ אינ ריטאָריק. אים דראָט ניכער די געפאַר פונ איבערגעטריבענער מינאָרישקײַט אינ דער דיכטונג, פונ אַ געװיסער „מעיושעװדיקײַט", אָבער זעט װי דער דיכטער האָט דאָ דערפילט די נײטיקײַט „צו לױבנ". דער לױב־זשאַנר—דאָס איז דאָכ אָבער טאַקע אַ מינ אָדע־זשאַנר!

אװאַדע, װעט עס זײַנ ניט לאָמאָנאָסאָװס אָדע—אָבער פּאַטעטיש־ריטאָרישע לױב־פּאָעזיע פונ אַ נײַעמ שניט װעט עס זײַנ.

אָט אָ דעם אינערלעכנ דראַנג צו לױבנ אונדזערע גאונישע פירער, אונדזער מעכטיקע ספּאָכע, אונדזערע שמידטס, מאָלאָקאָװס, אוסיסקינס, טשאַפּאַיעװס, פילט יעדער סאָװעטישער דיכטער.

מאַיאַקאָװסקי האָט די אָדע ניט אײנמאָל פּאַרײַנגערט.

„Делами
Кровью
Строкою вот этою
Нигде
Не бывшего в найме
Я славлю
Взвитое красной ракетою
Октябрьское
руганое
и пропетое
пробитое пулями знамя"

אינ אונדזער דיכטונג רײַפט דער דאָזיקער מאַיאַקאָװסקי־קאָל.

ער פילט זיכ בײַ אַ רײ אונדזערע יונגע דיכטער. אַ באַדײַטנדיקנ אָנלאָד פונ דעם דאָזיקנ מינ פּאַטעטיק (װאָס, צומ באַדױערנ גײט עס בײַ אים אַמאָל אַריבער אינ געשרײ) פּאַרמאָגט מ. טײפ, װעלכער דערקלערט זיכ אָפּנ פאַר אַנ אָנהענגער פונ „באָװשאָװערס קאָל" אינ דער דיכטונג, דאָס הײסט פאַר דער רעװאָליוציאָנערער לױב־ליד, פאַר דער פּאַטעטיק פאַר אַ מינ סאָװעטישע אָדע.

(„כאַפּט זיכ אױפעט מײַנ אָרקעסטער
הודיענ סטרונעס פינקלענ,
באָװשאָװער, איר זײַט מאַעסטראָ
שטײט ניט אינ אַ װינקל". (מ. טײפ).

עכט-קינסטלערישע מוסטערן האָבן אונדז געגעבן אין דעם געביט מארקיש און כאריק.

„מארקיש ווערט פארכלינעט פון דער ריטאָרישער מעליצע"—זאָגן כאווירים.

אוודע, איז די דאָזיקע געפאר פאראן. אָבער מארקיש האָט גלײַכצײַטיק געגעבן אונדז א רײ אָנגעזעענע ווערק פון דעם דאָזיקן נוסעך.

אין אונדזער ליב-ליד איז ניטאָ דער פסעוודאָקלאסישער גלאנצ. דאָ איז ניטאָ דער אינדיווידואליסטישער קולט פון „אויסדערוויילטע". דאָ איז ניטאָ די שקלאפישע אונטער-טעניקײַט—דאָס איז אונדזער ליב-געזאַנג:

„אָ קלוגער, דאָר מײַנער, אָ, פולגעשטאלטיקע עפּאָכע
ס'איז אזוי זיס די לאסט—די לאסט דיך צו באגרײַפן
ס'איז אזוי זיס די לאסט—די לאסט דיך צו פארשטײן"
(מארקיש).

ס'איז אָדע?

יאָ, ס'איז אונדזערע, אייגנארטיקע, סאָוועטישע אָדע.

און כאריקס טריבונישע פאטעטיק—צי איז זי ניט נאָענט לויטן זשאנער, דעם „באָור-שאָוער קאָל"?

„דער ייִנגסטער אפילע פון אונדז
איז געבענטשט שוין מיט האַריקע אקסלען
אין יעדן גייט אופ דער טריבונ".

אזוי האָט געשריבן מיט 10 יאָר צוריק וועגן זיך און זײַנע כאווירים—איזי כא-ריק. כאריקס אָדע-טעמפעראמענט פילט איר ניט בלויז אין אזא פאטעטיש ליד ווי, „עמאָשל, ביז צום קלאס, וואָס רופט זיך מענטשהײַט", נאָר אין פיל ערטער פון „קײַלעכדיקע וואָכנ", „פון פאָליוס ביז פאָליוס" און אין איינצלנע לידער.

אָן אָט דער „הויכער שטים" וועלן מיר אונ'זער סאָציאַליסטישע דיכטונג ניט אויסבויען, וועלן מיר דעם העלד פון אונדזער עפּאָכע, דעם זשעני פון אונדזער קלאס ניט באווײַזן!

דער קאמפ פאר אָט דעם זשאנר באטײַט, פארשטײט זיך, גלײַכצײַטיק א קאמפ קעגן פוסטער מעליצע און סכעמאטיזם. אייניקע אונדזערע שרײַבער זינדיקן דערמיט ניט ווייניק. ערגער און שעדלעכער איז אָבער דאָס, וואָס דערבײַ ווערן דערלאָזן נאציאָנאַליס-טישע מעליצעס, סטיליזירטע נאציאָנאַליסטישע ריטאָריק. מיר איז שוין אויסגע-קומען אָנצוווײַזן אפ אזעלכע פאלן בא מארקישן אין זײַנע לידער (באזונדערס אין זײַן פּאָעמע „ברידער"). דער גאנצער ציקל קידעש-האשעם מאָטיוון, וואָס מארקיש גיט אין זײַן פּאָעמע „ברידער" (ער טוט עס אויך אין זײַן ראָמאן „דאָר אײַן דאָר אויס") גייען אונטערן צייכן פון נאציאָנאַליסטישער מעליצע, וואָס וויל באווײַזן ווי ייִדן לײַדן. איך וועל ברענגען בלויז אייגעם אזא בײַשפּיל, אכוץ מארקישעס געשטאלטן פון „באַלשעוויקעס—מעקובאָלים", וועגן וועלכע איך האָב שוין געשריבן:

„ניט אפ מארקן מאזלדיקע, ניט אפ קיין יארידן
ס'שווימט צום ראָוו א קרעטשמערל אָפצוזאָגן ווידע
נאָר דער ראָוו דאָרט שמייכלט, שמייכלט אומגעוואשן,
מער ניטאָ קיין שײַלעס אפ טויס:עס און אפ ראשע
ווײַ איז צו זײַן רעבעצן—מיט די האָר צעשקראָבעט
כוואליעס בלויע טוקן זיך, שווענקען זיך אפ שאבעס".

מארקישעס דראנג צו ביבלישער ריטאָריק, צו ביבלישע אסאָציִאציעס איז אויכ אָנ שום סאָפעק א צינז די אלטע נאציִאָנאליסטישע פאָרורטיילנ. צי שטעקט ניט דערביַ א מינ „יארשענענ" אפ אזא אויפנ פונעם יִדישנ רעליגיעזנ אינווענטאר?

קימאט ווי אינגאנצנ ניט באארבעט איז אינ אונדזער קריטיק די פראָבלעם פונ דער סאָוועטישער פּאָעמע, אָדער ראָמאנ אינ פערזנ.

קיינער באדראָט ניט זייער רעכט אפ עקזיסטענצ צווישנ די זשאנרענ פונ אונדזער דיכטונג, (דאָס פאלט ניט איַנ אינ קאָפּ אפילע דעם כ׳ נוסינאָוו), אָבער אויכ דאָ זיַינענ פאראנ פיל „שמאָלע ערטער".

איכ וויל דאָ באריִרנ בלויז א פּאָר פראגעס.

קוידעמקאָל וועגנ דער פערסאָנאזש־געשטאלט אינ אונדזער פּאָעמע. מיר מוזנ מוידע זיַינ, אז ביז איצט פארמאָגנ מיר נאָכ ניט אזא פּאָעמע, וואָס זאָל אזא געשטאלט פאנאנדערוויקלענ אזוי ווי לעמאָשל דאָס האָט געטאָנ בײַראָנ אינ „טשײַלד־האראָלד", אָדער פּושקינ אינ זיַינ „יעווגעני אָנעגינ". אָנהויבנ אזעלכע קאָנ מענ פארצייכענענ אינ כאריקס „מיט ליַיב אונ לעבנ", אינ מארקישעס „ניט געדריַיגעט", אינ קולבאקס „דער דיסנער טשיַילד האראָלד", אינ כאשטשעוואצקעס „לענינ" א. א. וו. אָבער די אָנהויבנ זיַינענ נאָכ דערוויַיל שוואכע.

די סוזשעטישע ביִאָגראפיע—סיַי פונ כאריקס לערערקע, סיַי פונ מארקישעס וואסערפירער מענדל, סיַי פונ קולבאקס „דיסנער טשיַילד האראָלד" איז נאָכ זייער א בלאסע, די קאָנפליקטנ—ווייניק קאָמפליצירט.

אינ אזעלכע דיכטערישע ווערק ווי פעפערס „דניעפּרבוי", „פלאסטנ", כאריקס „קיַילעכדיקע וואָכנ", מארקישעס „ברידער" איז דער [טראָפּ געשטעלט ניט אפ א צענטראלער אינדיווידואליזירטער פערסאָנאזש־געשטאלט אונ ניט אפ צענטראלער פאבלדיקע, ליניע.

דערפונ נעמט זיכ די בלאסע סוזשעטישקיַיט קימאט אינ אלע אונדזערע גרעסערע פּאָעטישע ליַיוונטנ. דער אווטער וויקלט ניט פאנאנדער קיינ פארגאנצטע סיסטעם געשטאלטנ, קיינ פארגאנצטע ס י ס ט ע ם ק אָ נ פ ל י ק ט נ אונ אָנשטאָט דעם קומט די ק אָ מ פּ ל ע ק ס ק אָ מ פּ אָ ז י צ י ע, ווו פארשיידנארטיקע מאָטיווו ווערנ צונויפגעבונדנ בלויז מיטנ קויעכ פונ אווטערס לירישע אָפּווענדונגענ אונ אייגנארטיקע אסאָציִאציעס.

אזוי איז געבויט כאריקס „קיַילעכדיקע וואָכנ", פעפער „דניעפּרבוי" אונ „פלאסטנ". די לירישע קראפט פונ אָט די דיכטער, דער ברייטער אידייִשער דיִאפּאזאָנ גיט זיי די מעגלעכקיַיט צו שאפנ א מינ סוזשעטלאָזע קינסטלערישע פאנאָראמע, טראָגט אריַינ א מינ אסאָציִאטיווע איינהיַיט פונ די פארשיידענע מאָטיווו, אָבער דאָס איז ניט קיינ אויסרייד אפ אָפּזאָגנ זיכ פונ צענטראליזירטנ סוזשעט.

די פראָבלעם פונ דער פּאָעמע, ראָמאנ אינ פערזנ וועט געלייזט ווערנ אינ דער פולער מאָס, ווענ דער גרויסער פּאָעטישער ליַיוונט וועט באקומענ זיַינ פעסטע סוזשעטישע אקס אינ זיַינ פארגאנצטער סיסטעם פערסאָנאזשע געשטאלטנ. דער דאָזיקער וועג איז אָבער ביז גאָר א שווערער.

עס זיַינענ שוינ פאראנ באלאָנים אפ א „לייַכט שטיקל ברויט" מע לאָזט זיכ אפּנ וועג פונ אויסערלעכער פאבלדיקיַיט, פארגעסנדיק אינגאנצנ אָנ דער ספעציפיק פונ דיכטונג מע הייבט אָנ „אינ גראמענ דערציילנ מיַיסעס". אָנ פּאָעטישער געשטאלטיקיַיט, אָנ לירישער ווארעמקיַיט, אָנ אָריגינעלקיַיט פונ אסאָציִאציעס. באקומט זיכ טאקע א נודנע, לאנגע, געגראמטע כראָניק.

צי האָט ניט די דאָזיקע סטיכיי געשטערט אפילע אזא דיכטער ווי מארקישנ אויסבויענ זײַנ „ניט געדײַגעט״?

צי האָט ניט די דאָזיקע אײַנשטעלונג טאָרמאָזירט כאשטשעוואצקעס דיכטערישנ גאנג אינ זײַנ בוכ „לענינ״?

צי האָט ניט דער יונגער אָליעווסקי געצאָלט צינז אָט דערדאָזיקער געגראמטער פאבל־דיקײַט אינ זײַנ בוכ „שאכטע״?

אינ אונדזער קריטיק איז שוינ געווענ א פרווו מעכאניש געבנ פאָרצוגנ דער סוזשע־טיש־דיסציפלינירטער דיכטונג אונ דערקלערנ, אז די קאָמפלעקס־קאָמפאָזיציע פאָרט זיכ ניט מיט סאָציאַליסטישנ רעאַליזם.

איכ האָב דאָ אינזינענ דעמ כ׳ ווינער, וועלכער שרײַבט אינ זײַנ ארטיקל „פאָרמ־פראָבלעמעס פונ סאָציאַליסטישנ רעאַליזם״:

„פארנ סימבאָליזמ, פוטוריזמ, עקספרעסיאָניזמ, קאָנסטרוקטיוויזמ אונ פארשיידענע אנדערע „ריכטונגענ״ פונ דער ליטעראטור, אינעמ פעריאָד פונ פוילנדיקנ קאפיטא־ליזמ איז כאראקטעריסטיש די מיינונג, אז די קאָנסטרוקטיווע אײנהײַטלעכקײַט פונ א ווערק (אלציינס צי פראָזע, צי דיכטונג) קאָנ געשאפנ ווערנ דורכ דער בלויזער אלגעמײנקײַט פונ דער גרונט־שטימונג, דעריבער מעג א ווערק באשטײנ פונ לויטער צעברעקלטע פראגמענטארישע שטיקלעכ, גענומענע פונ די פארשיידנסטע אײַנדרוק־ספערנ, אבי ס׳איז נאָר פאראנ א הערשנדיקע גרונט־שטימונג״.

אָט די דאָזיקע גאנצע טעאָריע איז א פאלשע.

פונ וואנ אָנ האָט עס די קאָמפאָזיציע, אנ אונ פאר זיכ גענומענ, אָנגעהויבנ באשטימענ דעמ קלאסנ־טאָכ פונ ווערק?

כ׳ ווינער דערקלערט, אז א דעצענטראליזירטע סוזשעטיק איז „ניט נאָר ניט אנט־שפרעכנדיק צו די פרינציפנ פונ סאָציאַליסטישנ רעאַליזמ, נאָר אפילע ניט רעאַליסטיש ביכלאַל״—פונ ווענ אָנ האָבנ מיר עס אָנגעהויבנ מעסטנ סאָציאַליסטישנ רעאַליזמ מיט אזא מאָס?

צי דענ וועט כאווער ווינער אײַנשטײנס אונ דזיגא ווערטאָווס „סוזשעטלאָזע פילמענ״ אויכ פארעכענענ צו „דערשײַנונגענ פונ דעגראדאציע״?

אָדער פארקערט, צי דענ וועט כ׳ ווינער סוזשעטישע רעאקציאָנער־ראָמאנ־טישע אונ קלאסנ־פײַנטלעכע פאָעמעס פארעכנענ צומ סאָציאַליסטישנ רעאַליזמ?

אָט איז דאָכ יודלסאָנס א טראָצקיסטישע פאָעמע „נאָרד־אָסט״ געבויט גראד לויט דער ליניע פונ געבנ א „געשטאלט״ מיט „פסיכאָלאָגיע״ מיט פאבול״, אָבער די געשטאלט איז א אידעאליזאציע פונ טראָצקיזם, די פסיכאָלגיע איז קאָנטר־רע־וואָליוציאָנערע פסיכאָלאָגיע, די פאבולע איז—אנטיכאָוועטישע רעכילעס אפ אונדזער סאָ־ציאַליסטישערווירקלעכקײַט. לויט ווינערס טעאָריע דארפ אויסקומענ, אז דאָ האָבנ מיר... סאָציאַליסטישנ רעאַליזמ אונ אינ כאריקס אונ פעפערס אונ מארקישעס „סוזשעטלאָזע פאָע־מעס״ האָבנ מיר בילכאל ניט קײנ רעאַליזמ.

פאָרמאליזמ מוז ברענגענ צו קלאסנ־פײַנטלעכע ליטערארישע אָפּשאצונגענ!

אונ וואָס וועט כ׳ ווינער טאָנ לעמאָשל מיט כאריקס „קײַלעכדיקע וואָכנ״, ווו די אײנהײַט־לעכקײַט פונ ווערק ווערט געשאפנ דורכ דער בלויזער אלגעמײנקײַט פונ דער גרונט־שטימונג״?

כ׳ ווינער מיינט מינעסטאמ, אז די קאָמפּאָזיציאָנעלע אנארכיע פונ בורזשואזע אויסלענדישע פאָרמאליסטנ איז פונ דער זעלבער סאָציאַלער נאטור, וואָס, לעמאָשל, אונדזער סאָוועטישע סוזשעטישע פּילפּלאניקייט.

א גרויסער טאָעס!

אויב די „צעדריבלטקייט פונ סוזשעט" בא דאָס פּאסאָס, לעמאָשל, (אינ זיינ לעצטנ בוכ „1919") איז אנ איידעס פונ זיינ קליינבירגערלעכער אידיישער צעטומלטקייט, קענ מענ עס אָבער ניט זאָגנ וועגנ כאריקס „קיילעכדיקע וואָכנ", ווו די סאָציאַליסטישע גרונט-אידיי גייט דורכ ווי א רויטער פאָדעמ איבערנ גאנצנ בוכ.

די פּילפּלאניקייט פונ כאריקס „קיילעכדיקע וואָכנ", פונ פעפערס „פּלאסטנ" איז אינ א גרויסער מאָס אנ אָפּשפּיגלונג פונ אונדזער פּילפּלאניקערווירקלעכקייט. כאריקס, פעפערס, מארקישעס געשטאלטנ, גענומענ „פונ די פארשיידנסטע איינדרוק-ספערנ" פארהיטנ זיי אָפּט פונ קליינשטעטלדיקער באגרענעצטקייט, פונ נאטוראליזמ.

פארקערט, כאריק, לעמאָשל, גיט אינ „קיילעכדיקע וואָכנ", זייער אינטערעסאנטע מוסטערנ, ווי אזוי דורכ די סאמע דינסטע אסאָציאַציעס (אפילע דורכ ריטמישע אסאָציאַציעס) ווערנ צעמענטירט „פראגמענטארישע שטיקלעכ, גענומענ פונ די פארשיידנסטע איינדרוק-ספערנ", ווי כ׳ ווינער דריקט זיכ אויס.

דער קאמפּ פאר סוזשעטישער דיסציפּלינ, פאר פּערסאָנאזש-געשטאלט אינ אונדזער פּאָעמע וועט געפירט ווערנ מיט דערפאָלג נאָר דאנ, ווענ דעמ דיכטערס קאָמפּאָזיציעזוכענישנ וועלנ ניט פאָרמאליסטיש געשטעמפּלט ווערנ.

אינ איינעמ פונ זיינע ליטערארישע שמועסנ שטעלט זיכ אָפּ אנאטאָל פראנס אפ דער זעלבער פראגע אונ ברענגענדיק א ריי ביישפּילנ פונ שרייבער (סערוואנטעס, ראבלע) אינ זייער „קאָמפּאָזיציאָנעלע דעצענטראליזירטקייט", זאָגט פראנס:

> „אינ זייערע ווערק פילט זיכ א מעכטיקע איינהייט פונ אנ אנדער מינ, איידער די איינהייט פונ א קונציק פארקניפּטער אינטריגע, דאָס איז—די קאָנסעקווענטקייט פונ זייער אינטעלעקט. די עפּיזאָדנ זיינענ צעשפּליטערט, נאָר דער געדאנק וואָס שפּילט אינ זיי איז שטענדיק א גראדער אונ פעסטער".

ס׳איז ריכטיק, בעפיירעש ריכטיק!

(סאָפ קומט).

# כראָניק

## 75 יאָריקער געבורטס־טאָג פונ אנטאָנ פּאווּלאָוויטש טשעכאָוו

אינ יאנוואר־כוידעש האָט די סאָוועטישע געזעלשאפטלעכקײַט אָפּגעצייכנט דעמ 75 יאָ־ריקנ געבורטס־טאָג פונעמ גרויסנ רוסישנ שרײַבער אנטאָנ פּאוולאָוויטש טשעכאָוו.

טשעכאָוו איז ארײַנ אינ דער רוסישער ליטעראטור אינ די 80־קער יאָרנ. אינ זײַנ אייגנארטיקנ, פילזשאנערדיקנ, רעאליסטישנ שאפנ, דורכ זײַנע גלענצנדע נאָוועלנ, טאלאנט־פולע דערציילונגענ אונ פּיעסנ האָט ער אופגעדעקט דאָס שרעקלעכע בילד פונעמ לעבנ פאר דער הענקערישער פּריציש־קאפּיטאליסטישער צארישער הערשאפט.

טשעכאָווס טיפנ אינ וועלכע ער האָט פארקערפּערט די אָבלאָמאָוושטשינע, דעמ ביוראָ־קראטיזמ, די רוטינ, די ווילדקײַט, וואָס האָט געהערשט אינ דער צארישערווירקלעכקײַט, זײַנענ ארײַנגעגאנגענ אינ פּאָליטיש־דעמאסקירנדיקנ לעקסיקאָנ פונ דער פּאָרגעשריטענער געזעלשאפטלעכקײַט. „די געמיינקײַט—זאָגט כ׳ מ. גאָרקי וועגנ טשעכאָוונ—איז געווענ זײַנ פײַנט".

טשעכאָוו איז אקטועל אויכ פאר אונדז. אויסלאכנדיק די באלעבעסלדיקײַט, קאָנסער־וואטיזמ אונ געמיינקײַט, רופנ טשעכאָווס ווערק צו באפרײַענ זיכ פונ די רעשטלעכ פונ דער קליינבירגערלעכער פּסיכאָלאָגיע, שטעלנ צו זיכ אינ דער ארומיקער סוויווע העכערע קולטורעלע פאָדערונגענ.

ניט אומזיסט האָט דער כ׳ סטאלינ אפנ 15־טנ פּארטיי־צוזאמענפאָר אויסגענוצט דאָס דעמאסקירנדיקע טשעכאָווישע בילד פונ „מענטש אינ פוטליאר", אפ כאראקטעריזירנ די לידערס פונ דער רעכטער אָפּאָזיציע.

לענינ האָט זיכ באזונדערס אינטערעסירט מיט טשעכאָווס ווערק, ניט דורכלאָזנדיק קיינ איינ נײַעמ טשעכאָווישנ באנד. (זע „פּראוודא" פארנ 29־טנ יאנוואר 1935 י. „לענינ—א לייענער פונ טשעכאָוונ").

א. פּ. טשעכאָוו האָט אינ זײַנע ווערק געוויזנ די שוידערלעכע ווירקלעכקײַט פארנ דעס־פּאָטישנ צאריזמ, ער האָט אָבער ניט געזענ קיינ אויסוועג פונ דער דאָזיקער ווירקלעכ־קײַט; ער האָט בוילעט געזענ „דעמ מענוולשנ גײַסט" פונ דער בורזשואזער אינטעליגענצ אונ דער גאנצער בורזשואזער געזעלשאפט, ער האָט אָבער ניט קלאָר פארשטאנענ די סיבעס אונ די מיטלענ פונ קאמפ קעגנ אָט דער געמיינקײַט פונ לעבנ אינ יענער צײַט.

כאָטש טשעכאָוו האָט זיכ אופגעהויבנ הויכ איבער זײַנ קלאסנ־סוויווע אונ האָט גיוועער געווענ איר באגרענעצטקײַט, איז ער אָבער געווענ אָנגעשטעקט מיט אירע „קרענק". ער איז געווענ דורכגעדרונגענ מיט פארצווייפלונג, מיט סקעפּטיציזמ, מיט מוירע פארנ דירעקטנ אונ אנטשיידענעמ קאמפ.

טשעכאָוו בלײַבט באַליבט באַם סאָוועטישן לייענער, ווי אַ קלאַסיקער, וועלכער האָט פאַרורטיילט די גאַנצע פינצטערניש און געמיינקייט פון דער צאַרישער פאַרגאַנגענהייט. מיר ווייסן, אַז דער אַנטשיידנער קאַמף קעגן די בורזשואַזע רעשטלעך אינעם באַוווּסטזײַן פון מענטשן איז מעגלעך געוואָרן ערשט איצט, ווען עס האָט געזיגט די פּראָלעטאַרישע רעוואָליוציע, ווען אונטער דער אָנפירונג פון דער קאָמוניסטישער פאַרטיי דערנענטערן מיר זיך צו דער אויסבויונג פון דער אָנקלאַסעווער סאָציאַליסטישער געזעלשאַפט.

ס'איז קעדײַ אָנצוּװײַזן, אַז טשעכאָווס ווערק זײַנען זייער ווייניק איבערגעזעצט אין דער ייִדישער שפּראַך. דעמדאָזיקן בלויז דאַרפן פאַריכטן אונדזערע פאַרלאַגן, וואָס גיבן אַרויס ליטעראַטור אַף ייִדיש.

## 50־יאָריקער יובילײ פון א. ראַבאָי

אין יאַנוואַר כוידעש דאָס יאָר האָט די אַמעריקאַנער ייִדישע געזעלשאַפטלעכקייט אָפּגעצייכנט דעם 50־יאָריקן יובילײ פון דעם ייִדישן שרײַבער א. ראַבאָי, וועלכער איז אַ שטענדיקער אַקטיווער מיטאַרבעטער פון דער קאָמוניסטישער צײַטונג „מאָרגן־פרײַהײַט״ און דעם זשורנאַל „האַמער״. א. ראַבאָי איז אַ באַדײַטנדיקער פּראָזאַיקער, ער האָט שוין זינט אַ ריי יאָרן פאַרבונדן זײַן שאַפן מיטן קלאַסן־קאַמף פון אַמעריקאַנער פּראָלעטאַריאַט אונטער דער אָנפירונג פון דער קאָמוניסטישער פאַרטיי.

אין זײַנע ווערק שילדערט א. ראַבאָי די צערויִנירונג און פאַראָרעמונג פון די פאַרמערס אין דער קאַפּיטאַליסטישער אַמעריקע, ער שפּיגלט אויך אָפּ דאָס לעבן אין שטאָט, די פאַרשטאַרקטע עקספּלואַטאַציע פון די אַרבעטער אַף דער פאַבריק, אין שאַפּ. אַ גאַנצע ריי רעאַליסטישע פאַרצייכענונגען האָט א. ראַבאָי געגעבן פון דעם דירעקטן קלאַסן־קאַמף, דעמאָנסטראַציע, באַהעפטקייט פון די אַרבעטער אַרום דער קאָמוניסטישער פאַרטיי און אירע קאַמף־לאָזונגען (זע די פאַרצייכענונג פון א. ראַבאָי אין דעם הײַנטיקן נומער „שטערן״ „אַ וווּנדערלעכע פאָן״).

ראַבאָי איז אַ רעאַליסט, ער פאַרמאָגט אַ גלײַכן לעבעדיקן סטיל. דער אַרבעטער־לייענער פילט אין אים אַן אייגענעם קינסטלער, וועלכער גיט איבער אופריכטיק, פאַרשטענדלעך זייערע קאַמפן און איבערלעבונגען. אַליין אַן אַרבעטער האָט א. ראַבאָי פאַרשטאַנען, אַז זײַן אָרט איז נאָר אין די רייען פונעם קעמפנדיקן רעוואָליוציאָנערן פּראָלעטאַריאַט. ער האָט אופריכטיק פאַרורטיילט זײַנע וואַקלונגען, וואָס ער איז אונטער דער ווירקונג פון דער רענעגאַטישער גרופּע—רייזין, לייוויק, באָריישאָ—צוזאַמען מיט זיי אַוועק אין לאַגער פון די סאָנים פון אַרבעטער־קלאַס. אומקערנדיק זיך צוריק אין דער „מאָרגן־פרײַהײַט״ און אַקטיוו באַטייליקנדיק זיך אין איר, האָט א. ראַבאָי געוויזן, אַז ער האָט זיך גרינטלעך איבערגעבויט. דאָס גיט צו נאָכמער קראַפט זײַן טאַלאַנט. א. ראַבאָי וועט נאָך פיל געבן דער ייִדישער פּראָלעטאַרישער ליטעראַטור.

פאַראַנטוואָרטלעכער רעדאַקטער—א י ז י כ א ר י ק.

ר ע ד ק אָ ל ע ג י ע: א. אָשעראָוויטש, ז. אַקסעלראָד, א. בער, י. בראָנשטיין, א. דאַמעסעק, אי. כאַריק, מ. קולבאַק, ל. ראָזענהויז.

דרוקערײַ א. נ. סטאַלין. באַשטעלונג 54. גלאַווליטבעל נומ. 2300ט.

ארבעטער, ארבעטנדיקע, קאָלווירטניקעס, קולטור־טוער!

# שרײַבט אויס

## אונ פּאָפּוליאריזירט דעמ ליטעראריש־קינסטלערישנ פּאָליטיש־וויסנשאַפטלעכנ כוידעש־זשורנאַל

# „שטערנ"

אינ זשורנאַל „שטערנ" באַטייליקנ זיכ די בעסטע ייִד. סאָוועטישע שרײַבער, קריטיקער, פּובליציסטנ אונ וויסנשאַפטלעכע טוער.

אינ זשורנאַל „שטערנ" באַטייליקנ זיכ די בעסטע רעוואָליוציאָנערע שרײַבער פונ אויסלאַנד.

אינ זשורנאַל „שטערנ" ווערנ געדרוקט די בעסטע מוסטערנ פונ די ברידערלעכע ליטעראַטורנ.

אינ 1935 יאָר וועלנ זיכ אינ זשורנאַל „שטערנ" דרוקנ אַ רײ נײַע ראָמאַנען, דערציילונגענ אונ פּאָעמעס פונ אונדזערע בעסטע סאָוועטישע שרײַבער.

# אַבאָנירט זיכ אַפ דעמ זשורנאַל „שטערנ"

# אַפנ 1935 יאָר

אַבאָנעמענט-פּרײַז:

| | |
|---|---|
| אַ יאָר 18 רובל | 3 כאָדאָשימ—4 ר. 50 ק. |
| 6 כאָדאָשימ—9 רובל. | 1 כוידעש—1 ר. 50 ק. |

## די אַבאָנירונג ווערט אָנגענומענ

אינ אַלע שטאָט־ביוראָען פונ פּרעסע-פאַרבאַנד, אינ אַלע פּאָסט-אָפּטיילונגענ, אינ אַלע קיאָסקנ אונ בײַ אַלע צײַטונג־טרעגער.

אַדרעס פונ זשורנאַל „שטערנ": מינסק, רעוואָליוציאָנערע גאַס, 2.

פרייז 1 רובל 50 ק.

# ШТЭРН
## (ЗОРКА)

Літаратурна-мастацкі
і палітычна-навуковы
часопіс

ВЫДАННЕ
„Акцябр“
Менск, Рэволюц. вул., 2.